Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!

# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

Шишәмбе
6
март
1990 йыл.
№ 28 (7534).
Хаҡы 3 тин.

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы




ҮҘГӘРЕШ БУЛЫРМЫ ИКӘН?
Ҡалыплашыу бәләһе
—2-се бит.

Катализаторҙар производствоһы кәрәкме?
СИК ҠУЙЫЛЫРҒА ТЕЙЕШ
—3-сө бит.

АУЫЛЫМ — ЯҘМЫШЫМ
Махсус бит
—4—5-се биттәр.




Студент көндәлектәре (дауамы)
—6-сы бит.




—7-се бит.

УРАЛ ИНӘҺЕ
—8-се бит.





## ОНОТОЛҒАН ҺӨНӘРҘЕ ЯҢЫРТАЛАР



Дәүләкән урман хужалығының халыҡ ҡулланыу тауарҙарын етештереүсе цехы хәҙерге заманда онотолоп барған һөнәрҙе алҡка баҫтыра. Бында шыйыҡ таллан еңел, матур кәрзиндәр үрәләр. Уларҙы ҡатын-ҡыҙ сумка итеп тотоп йөрөр өсөн яратып ала, а ҙурыраҡтары — баҡсасыларҙың иғтибар үҙәгендә.

Коллективта күбеһенсә ҡыҙҙар, смена нормаларын һәр кем 100—110 процентҡа үтәй.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: Айгөл Ҡолоева цехта тәүге йыл эшләй, ләкин һөнәр нескәлектәрен төшөнөп тә өлгөргән; цех продукцияһы; комсомолкалар Елена Винокова, Алмира Латипова, Рузилә Сабәғәтуллина.

А. БИЛАЛОВ фотолары.

## Ҡулдарында ут уйната

Һуңғы ваҡытта, комсомолға ышаныс, йәштәр араһында уның абруйы кәмегән осорҙа, был исемде яңғырауыҡлы һүҙҙәр менән түгел, бәлки фиҙакәр хеҙмәте менән аҡлаусыларға һоҡланырға мөмкин.

«Урал» колхозы механизаторы, ВЛКСМ ағзаһы Салауат Хөсәйенов нәҡ шундай егеттәрҙең береһе. Хеҙмәт юлын башлағанда ҡайҙа уңайлыраҡ булыр тип торманы ул, тыуған колхозында ҡалды, механизаторҙар сафын тулыландырҙы. Бәлки, был ҡарарына игенселәр ғаиләһенән булыуы ла ярҙам иткәндер.

Кесе йәштән үк атаһы Хәтмулла ағай менән комбайн штурвалы артына ултырҙы. Башта ярҙамсы булып эшләне, аҙаҡ техникаға үҙаллы идара итә башланы, урып йыйыуҙа колхозға оло ярҙам күрһәтте.

Армия хеҙмәтенән һуң да комсомолец Хөсәйенов оҙаҡлап ял итеүҙе хуп күрмәне, яңынан техникаға ултырҙы. Хәҙер ул — аренда коллективы ағзаһы. Ҡулынан ниндәй генә эш килмәй: токарь ҙа, слесарь ҙа, электрик та ул. Кәрәк булһа, техника йөрөтә. Быйыл ҡороло<u>ҡ</u> арҡаһында ҙур уңыш үҫтерә алманылар, шуға ла техника менән кешеләргә күп ярҙам иттеләр.

Йәш булһа ла өлкәндәр уны алтын ҡуллы оҫта тип ҙурлайҙар. Комсомолец Салауат Хөсәйенов колхоз тормошоноң уртаһында ҡайнай, йәштәргә генә хас энергия һәм дәрт менән яңып эшләй.

Г. ТИМЕРХАНОВА,
«Маяҡ» район гәзетаһы хеҙмәткәре.
Илеш районы.

# ҮҘГӘРЕШ БУЛЫРМЫ ИКӘН?

Ишекте асып инеү менән ҡуйы томан солғауында ҡалдым. Һис бер нәмә шәйләп булмай. Ҡайҙалыр ниндәйҙер механизмдар хәрәкәтләнеүен генә ишетәм, бәлки, миңә табан киләләрҙер, ләкин, иң хәүефлеһе — мин уларҙы күрмәйем. Аяҡ аҫтына ҡарап, ваҡ күләүектәр эсендә ятҡан рельстарҙы төҫмөрләнем һәм шулар буйлап атлап киттем. Һыу һарҡып ятҡан бетон плиталар өйөмөнә таянып бер аҙ торғас, күҙ өйрәнә төштө. Йыраҡ түгел һоҫҡоло кәрәктәр тотоп йөрөгән ике таҙа кәүҙәле эшсегә яҡынлашам. Тик улар... оло йәштәге ҡатын-ҡыҙҙар булып сыҡты. Гөрһөлдәү тауыштары аша йә көсәнеп ҡысҡырып, йә ымлап, бер-беребеҙҙе аңларға тырышабыҙ.

— Был цехта 1956 йылдан алып эшләйем,— ти ошо ҡатындарҙың үҙен Маша тип таныштырғаны. — Мин килгәндә ниндәй ҡорамалдар ултырһа, әле лә шулар. Бер ниндәй үҙгәреш юҡ. Әҙәм балаһы ҡайҙа ла күнегә, шайтан ҡурҡып ҡасырлыҡ был шарттарға беҙ ҙә өйрәндек. Беҙҙең заманда халыҡ та башҡасараҡ ине шул, ә хәҙер заводҡа килергә теләүселәр юҡ тиерлек, бынау балаларҙы йәлләйем,— тине ул, эргәлә йөрөгән ике йәш егеткә күрһәтеп. — ниндәйҙер бер заводтан ваҡытлыса тип ебәргәндәр. Улар ҡыҙыҡһынып эшләрлек бер нәмә лә юҡ шул бында...

Һүҙ Өфөләге 2-се тимер-бетон заводы тураһында бара. Бындағы эш шарттары, экономик хәл бөтә тимер-бетон изделиелары заводтарына, йәғни төҙөлөш индустрияһына, ә ул, үҙ сиратында, ғәйәт ҙур әһәмиәткә эйә булған «Торлаҡ—2000» программаһына барып тоташа һәм әлеге хәлебеҙҙә һәр ғаиләнең 2000 йылға ысынлап та фатирлы булырмы-юҡмы икәнлеген бөтә ҡырҡыулығы менән асыҡлай.

— Төҙөлөш индустрияһының шундай хәлдәрҙә йәшәүенең сәбәптәре, минеңсә, был тармаҡты ойоштороуҙың Сталин заманында уҡ барлыҡҡа килгән ҡағиҙәләренән башлана,— ти завод директоры булып 2 ай элек кенә тәғәйенләнгән В. А. Бурмакин. — Шул саҡта уҡ әле һалыныусы бинаны ғына төп иғтибар үҙәгендә тотҡандар, ә төҙөлөш материалы етештереүсе һәр төрлө полигондарға, кирбес мейестәренә ярҙамсы хужалыҡ итеп ҡарағандар, уларҙа иң түбән әҙерлекле, һөнәрһеҙ кешеләр йәки тотҡондар эшләгән. Хәҙер ҙә шулай, тип әйтергә була. Ҙур етәкселәргә башлыса нимәне күрһәтәләр? Әлбиттә, төҙөлөп ятҡан бинаны, беҙҙең заводты түгел. Беҙ һаман ситтә ҡалабыҙ. Әлеге хәлдә «Торлаҡ-2000» программаһы үтәлерлек түгел, сөнки: 1) төп фондтар яҡынса 70 процентҡа туҙған; 2) етештерелгән продукцияға хаҡтар билдәләү торошо предприятиеның тейешле кимәлдә эшләүен тәьмин итә алмай; 3) шуларҙың һөҙөмтәһе булараҡ — техник яҡтан артта ҡалыу һәм түбән эш хаҡы. Күҙ алдына килтерегеҙ: һәр бер предприятие үҙенә эшселәрҙе, бигерәк тә йәштәрҙе, йәлеп итер өсөн нимә булһа ла тәҡдим итергә тейеш — йә юғары эш хаҡы, йә тиҙ фатир алыу мөмкинлеге, йә башҡа төрлө льготалар. Беҙҙә быларҙың береһе лә юҡ...

Әлеге көндә заводта эшселәр һаны кәрәк булғандың 86,3 процентын ғына тәшкил итә. Уларҙың да күбеһе ололар, йәштәр бында бик аҙ, сөнки эш хаҡы айына 180—190 һумдан да артмай (ил буйынса уртаса эш хаҡы — 237 һум). 450 кешелек коллективта 201 кеше торлаҡ алыуға сиратта тора, цехтарҙағы һәр эш ҡул көсө талап итә, күп урындарҙа бысраҡ, һаҫыҡ, һауа дымлы... Шуға күрә лә былтыр заводҡа 42 кеше ҡабул ителһә, 94 кеше эштән киткән. Уның ҡарауы, хеҙмәткәрҙәр менән бында 100 процентҡа тәьмин ителгәндәр, тик улар, тәбиғи, материаль байлыҡ тыуҙырмай.

Был хәл йылдар буйы дауам итә. Дөрөҫ, завод нисектер осон-осҡа ялғай, күп ваҡыт кәрәкле продукцияһын өҙә-тарта тигәндәй биреп өлгөртә. Ләкин төрлө предприятиелар йыл әйләнәһенә ваҡытлыса кешеләр ебәреп тормаһа, ай-һай, үҙҙәренең генә көсөнән килер инеме икән... Тик ваҡытлы кешеләр ваҡытлы инде, уларға арба ватылһа — утын, үгеҙ үлһә — ит, тигәндәй, ҡорамалдар ватылһа ла бик иҫтәре китмәй, планың да кәрәк түгел, етмәһә, уларға үҙ предприятиеларында уртаса эш хаҡы түләп баралар. Тотҡондар ҙа эшләй икән заводта, уларҙы бында ни өсөндөр «химиктар» тип йөрөтәләр. Һалдаттарҙы ғына күрергә тура килмәне, хәйер, тармаҡтың башҡа предприятиеларында, мәҫәлән, кирбес заводтарында, улар йыш осрай.

Шулай ҙа заводтың төп бәләһе былар ғына ла түгел әле. Иң ыҙалатҡаны — тәьминәт мәсьәләһе. Төҙөлөштәрҙе дер ҡалтыратҡан кирбес, цемент, керамзит, тағы әллә нәмәләр «аслығы» ошо коллективты ла урап үтмәгән. «Цемент булмау арҡаһында былтыр завод ике ай эшләмәй торҙо, ләкин юғарылағы етәкселәрҙең береһе лә яуаплылыҡҡа тарттырылманы! Ә бит буш тороу сәбәпле кешеләрҙең былай ҙа аҙ эш хаҡы тағы кәмей...»,— тип зарлана директор. Ошо йәһәттән «юғарылағы» начальниктарҙың береһенең — «Башстрой» территориаль берекмәһе начальнигы Ю. Я. Бобылевтың — һүҙҙәре иҫкә төшә: «Республикала «Торлаҡ—2000»-де тәьмин итерлек ысын программа юҡ»,— тигәйне ул бер «түңәрәк өҫтәл» артында осрашыуҙа. Ләкин «Торлаҡ—2000» — үҙе программа, тимәк, ҡайҙа, ҡасан һәм нимә эшләргә, ҡайҙан һәм күпме алырға — бөтәһе лә алдан иҫәпләнгән булырға тейеш бит. Ә хәҙер уның тормошҡа аша алмаясағы беленде. Тимәк, программа, тип, республика халҡын алдағандар булып сыға түгелме?..

— Бөлгөнлөктән нисек сығыу юлын мин күҙ алдына килтерәм,— тине В. А. Бурмакин. — Юғиһә, директор булырға ризалыҡ та бирмәҫ инем. Берҙән-бер юл — арендаға күсеү, тулы үҙаллылыҡ алыу. Үҙ продукциябыҙға үҙебеҙ хужа булыу бөтөнләй яңы мөмкинлектәр аса. Мәҫәлән, «Керамика» исемле акционерҙар йәмғиәте менән әле үк шундай килешеү төҙөнөк — улар беҙгә йыл һайын алты квартира бүлеп бирәсәк, бынан тыш ремонтҡа 200 мең һум аҡса, 500 мең һумлыҡ процентһыҙ ссуда, 25 мең һумлыҡ сит ил валютаһы бирәсәктәр, ә беҙ 7 мең кубометр тимер-бетон ебәреп торасаҡбыҙ. Бына әйтегеҙ әле — миңә хәҙер «Керамика» менән хеҙмәттәшлек итеү отошлораҡмы, әллә үҙебеҙ буйһонған, ләкин бер файҙаһы ла теймәгән «Башстройконструкция» берекмәһе менәнме?

...Гөрһөлдәүҙәр һәм тағы ла ҡуйыра төшкән томан аша бер-беребеҙҙе нисек тә аңларға тырышып, Маша исемле ҡатын менән һөйләшеүҙе дауам итәбеҙ.

— Арендамы? Бәлки, кәрәктер ҙә... — ти ул. — Тик кемгә? Мин өс йылдан пенсияға китәм, ана тегендә эшләп йөрөгән әхирәтем дүрт йылдан китә, был егеттәр ваҡытлыса ғына, «химиктар»ға ул шулай уҡ кәрәкмәй. Заводта киләсәктә эшләйәсәк йәштәргә кәрәк булыр ине ул аренда, тик нисек саҡырып килтерергә уларҙы, нисек ҡыҙыҡһындырырға?...

**Р. КӘЛИМУЛЛИН.**

## Планын арттырып үтәй

Хеҙмәт Ҡыҙыл Байраҡ орденлы «Башсантехмонтаж» тресының сантехник заготовкалар заводы етештергән продукцияны һәр өйҙә күрергә була. Һәм заводта деталдәрҙең сифатлы эшләнеүен белгес булмаған кеше лә аңлай. Шуға күрә коллектив эште ерена еткереп башҡарыу өсөн бөтә көсөн һала. Бер үк ваҡытта эшселәр мөмкин тиклем күберәк продукция етештерергә тырыша. Сөнки завод изделиеларының кәрәкле әйберҙәр, халыҡта ҙур һорау менән файҙалана һәм магазин кәштәләрендә саң йыйып ятмай.

Смена заданиеларын көн һайын үтәп барған эшселәрҙең береһе — комсомолка Ольга Байбатырова. Ул пластмасса изделиеларын ҡоя, көндәлек планын даими арттырып, 110-ар процентҡа үтәй. «Комсомол прожекторы» ағзаһы булараҡ, заводта эш шарттарын яҡшыртыуҙы ла күҙәтә.

ҺҮРӘТТӘ: Ольга Байбатырова.

А. ВИНОГРАДОВ фотоһы. Өфө.

• Почтанан

## Һәләтле ҡыҙ

Уның менән осрашһаң, һөйләшеп һүҙҙәр бөтмәй. Асыҡ йөҙлө, мөләйем, изге күңелле булыуы менән ул бөтә кешене үҙенә тарта һымаҡ.

**Мәрйәм Бикташева — Баймаҡ районы Сыңғыҙ ауылы ҡыҙы. Өфөләге 1-се һанлы интернат-мәктәптә ул тиҫ алдынғылар иҫәбендә йөрөнө, комсомол комитеты ағзаһы булды. Мәктәпте «бишле» билдәләренә генә тамамланы. Бөтә фәндәрҙән дә тырышып уҡыны, шулай ҙа математикаға булған һөйөүе еңде. Уның атаһы ла физик-математик. Мәрйәм, һынауҙы уңышлы тапшырып, Башҡорт дәүләт университетының математика факультетына уҡырға инде.**

— Күңелле һәм шаулы студент йылдары бик тиҙ үтеп китте,— тип һөйләй ул.— Бына хәҙер бишенсе курста — һуңғы йылымды уҡыйым.

...Студент йылдары һәр кешенең тормошонда онотолмаҫ хәтирәләр менән тулы булып иҫтә ҡала. Математика факультетында уҡыуы ла еңел түгел. Хатта ҡайһы берәүҙәр түҙә алмайынса университетты ташларға мәжбүр. Әлбиттә, һәләтлеләр өсөн белем донъяһына юл һәр саҡ асыҡ. Мәрйәм дә һынатманы, тырышып уҡыны, йәмәғәтселек эшендә актив булды. Аныҡ фәндәр факультетында уҡыуына ҡарамаҫтан, әҙәбиәтте ярата ул. «Шоңҡар» әҙәби-ижад берекмәһенең актив ағзаһы булды, шиғырҙары республика газеталары биттәрендә лә баҫылып сыҡты.

Тыуған еренең, халҡының йыр-моңон бәләкәйҙән үк тыңлап, яратып үҫте Мәрйәм. Шуға күрә ул университеттағы «Йәнгүҙәл» фольклор ансамбленең да «йәне» булды, тиһәм, һис тә яңылыш булмаҫ.

— Хәҙер ваҡыт бик тығыҙ, диплом өҫтөндә эшләйем,— ти Мәрйәм.

— Эшкә ҡайҙа ебәрәләр һуң? — тип ҡыҙыҡһындым мин.

— Әлбиттә, тыуған ауылым Сыңғыҙға,— тип шатланып яуап бирҙе ул.

Бына шундай уңған ҡыҙ ул Мәрйәм Бикташева. Киләсәктә лә һынатмаҫ, тип ышанам мин уға.

**Ә. РАМАЗАНОВ, БДУ студенты.**

Өфө.

## ҠАЛЫПЛАШЫУ БӘЛӘҺЕ

«Комсомол комитетының сираттағы ултырышында: «Мәктәптә үҙидаралыҡ көнөн үткәрергә»,— тигән тәҡдим индерелде. *Быны уҡытыусылар ҙа хуплап ҡаршы*ланы. 8—11-се класс уҡыусылары, кәңәшсе-тәрбиәселәребеҙ менән бергә кәңәшләшеп, вазифаларҙы бүлештек. Мин үҙем, башҡорт теле һәм әҙәбиәтен яратҡанға күрә, ошо фәндәрҙән уҡытырға булдым. «Директор» менән «уҡыу-уҡытыу эштәре мөдире» дә һайлап ҡуйҙыҡ.

Уҡыу көнө ғәҙәттәгесә башланды. «Директор» беҙҙең уҡыу пландарын тикшерҙе. «Етәкселәр» дәрестәргә инеп ултырҙы...».

Уҡыуы күңелһеҙме? Беҙҙә лә ҡыҙыҡһыныу уятмай. Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, бындай йөкмәткеле хаттар һуңғы ваҡытта газетабыҙға йыш килә һәм, ғәҙәттә, яңы фекер ҙә, яңылыҡ та хәбәр итмәй. Шуға ла авторҙы атап тороуҙың кәрәге юҡтыр. Ғөмүмән, үҙидаралыҡ һүҙе, тәү мәғәнәһен юғалтып, ҡалыплаша башланы кеүек. Ҡала мәктәптәрендәге үҙидара хаҡында үҙәк газеталарҙа күп яҙылды. Ауыл уҡыусылары иһә бер ниндәй үҙгәрешһеҙ йәшәүен дауам итә.

Ниңә һуң беҙ һәр ваҡыт кемделер ҡабатлайбыҙ, ниңә үҙ йөҙөбеҙҙе булдырырға тырышмайбыҙ? Көнбайыш илдәрендәге матурлыҡ конкурстарын һуҡырҙарса «күсереп алып», билдәкһеҙлегебеҙ арҡаһында уларҙың бөтә йәмен ебәрҙек һәм мәғәнәһен юғалттыҡ. «Демократия! Киң билдәлелек!» — тип, һәр мөйөштә эротикаға арналған фильмдар күрһәтеп, быға тиклем сексуаль темаға инеш һүҙен дә ишетмәгән йәш быуынды шаҡ ҡатырҙыҡ, һуңынан аҙҙыра башланыҡ түгелме? Ниңә былай килеп сыҡты? Сөнки һаман да беҙҙә ҡалыплашыу инерцияһы көслө...

**Хәҙер килеп, мәктәптә үҙидаралыҡ идеяһын уҡытыусы уйынына ғына әйләндереү, исем өсөн һәм ҡыҙыҡ булһын тип кенә саралар уҙғарыу ғәҙәткә инә башланы. Яҡшы башланғысты юҡҡа сығарыу, яңынан ҡалыплашыу түгелме был? Педагогикала уйын мөһим тәрбиә сараһы булып иҫәпләнә, әлбиттә. Ләкин өлкән класс уҡыусылары өсөн түгел. Унан һуң: тормошто уйнап ҡына үҙләштереү һуңынан битарафлыҡҡа килтермәҫме? Төрлөнсә осоронда пионер һәм комсомол атрибуттарын, традицияларын, девиздарын аңһыҙ рәүештә ҡабатлаусы тутыйғошҡа, слеттарҙа ялҡытҡыс маршта атлаусы ҡурсаҡ һалдаттарға әйләнеп бөттөк. *Мәктәптә тамырланған ғәйепһеҙлек, административ* ойороу машинаһы эшләп сығарған бәләкәй бюрократтар киләсәктә кабинет «эшмәкәрҙәре», халыҡтан алыҫ торған аппарат кешеләре сафтарын тулыландырҙы. Айырым шәхескә, ябай кешене сүп урынына ла күрмәй, үҙ мәнфәғәттәрен ҡайғыртыусы ҡеүәтле бюрократик система шулай нығынды.**

Әммә бөгөнгө үҙгәртеп ҡороу ошо серек бағананы ҡаҡшата, емерә башланы. Баш ҡалабыҙҙа күптән түгел булып үткән партия ҡала комитеты пленумы Башҡортостан Өлкә Комитетындағы бюро ағзаларының отставкаға китеүен талап итте. Ләкин яман шеште тамыры менән аҡтарып ташламай тороп, йәмғиәтте сәләмәтләндереүҙең мөмкин булмаясағын аңлаған халыҡ партия ҡала комитетындағы бюро ағзаларын да вазифаларынан бушатыуҙы талап итеп митинг ойошторҙо. Ысын мәғәнәһендә революцион ваҡиғалар башланды. Демократия, билдәлелек халыҡтың күҙҙәрен асты шулай ҙа. Бөтә власты үҙ ҡулдарында ғына туплап тотҡан ябай хеҙмәтсәндәр, эшселәр, интеллигенция вәкилдәре менән иҫәпләшмәгән етәкселәрҙе йәмәғәтселек баш тартты һәм етәксе вазифаларға үҙ кандидаттарын тәҡдим итте. Тормошто иҫкелек ҡануындарынан таҙартыусы саф елдәр Башҡортостанға саҡ килеп етте. Ә бит Шакиров урынынан алынғас, «Правда» газетаһы, Башҡортостанда үҙгәртеп ҡороу тамамланды, тип яҙғайны!

Үҙгәртеп ҡороуҙан йәш быуындың да ситтә ҡалырға хаҡы юҡ. Үҙендә гражданлыҡ тойғоһон тәрбиәләү, тормошҡа үҙ фекереңде булдырыу, тормошҡа үҙ ҡарашыңды нығытыу мәктәп эскәмйәһенән башлана. Шуға күрә «Йәшлек» республика газетаһы һеҙҙән мәктәптәге иҫкергән уҡыу-уҡытыу системаһын, уҡытыусылар менән тәрбиәләнеүселәр араһындағы үҙ-ара мөнәсәбәттәрҙе үҙгәртеү, уҡыусыларҙың кешелек дәрәжәһен һәм хоҡуҡтарын күтәреү тураһында яңы идеялар, тәҡдимдәр һәм реаль эштәр көтә.

**З. ХАНОВА.**

● Көнүҙәк темаға

# Катализаторҙар производствоһы кәрәкме?

ЭКОЛОГИЯ проблемалары бөгөн илебеҙҙә иң көнүҙәк мәсьәләләрҙән һанала. Был проблема Ишембай халҡын да үтә ныҡ борсой. Шуға ла улар үткән йәкшәмбелә «Депутат һәм экология» темаһына үткәрелгән митингыға бик теләп йыйылды.

Ҡаланың төҙөлөүенә ошо көндәрҙә 50 йыл тулды. 71 мең кеше йәшәгән Ишембай промышленность тауарҙары етештереү буйынса республикала 7-се урынды биләй — күләм 322 млн. һум тәшкил итә. Көнкүреш ҡулланыу тауарҙары етештереү ҙә арта.

Ләкин экологик проблема көндән-көн киҫкенләшә: һулар һауа, эсер һыу бысрана. Быға ҡаланың үҙендәге предприятиелар (транспорт-машиналар төҙөү, экспериментал-механика, нефть эшкәртеү заводтары, трикотаж фабрикаһы) күп булыуы ла, уның Стәрлетамаҡ, Салауат ҡалаларына яҡын урынлашыуы ла сәбәпсе. Бигерәк тә һуңғыһы һауаны ныҡ ағыулай.

**Шулай ҙа халыҡты митингыға сығарыусы төп көс — нефть эшкәртеү заводына катализаторҙар етештереү профилен биреү хаҡындағы һүҙҙәр. Экономик күҙлектән ҡарағанда яңы төҙөлөштөң файҙаһы булырмы, былай ҙа ағыуланып бөткән Ишембайҙың һауаһы тағы ла ныҡыраҡ бысранмасмы тигән һорауҙар йыйҙы кешеләрҙе.**

**Майҙанға килгәс тә, лозунгыларға ҡарап, фекерҙәрҙең ҡапма-ҡаршылыҡлы булыуына ышанаһың: «Беҙгә таҙа һауа кәрәк!», «Катализаторҙар производствоһының зарарлы булыуы тураһындағы һүҙҙәр — буш уй!», «Зарарлы катализаторға — беҙ ҡаршы!», «Катализаторҙар производствоһы — ул торлаҡ, балалар баҡсалары, больницалар...», «Советтарға — прогресса эшмәкәрҙәрҙе!», «Төрлө һүҙҙәргә һәм эмоцияларға ҡолаҡ һалмай, белгестәр фекеренә ышанайыҡ!»**

*Шунда уҡ белдереү ҙә элгәндәр: «Ҡайһы бер депутаттарға кандидат иптәштәр һәм формаль булмаған ойошмалар Ишембай ҡалаһында катализатор заводының үҫешенә ҡаршы сығыш яһай, шуның менән улар халыҡта ризаһыҙлыҡ, хата фекер тыуҙыралар. Катализаторҙар производствоһын белеүсе һәр кемдең бурысы — нигеҙһеҙ фекерҙе халыҡҡа аңлатыу».*

Нимә һуң шул тиклем ҡыҙыҡһыныу, хатта хафа тыуҙырған катализаторҙар производствоһы? Митинг булыр алдынан бер нисә көн элек ҡала һайлаусылар клубының ултырышында был хаҡта булған етди һөйләшеү район «Восход» газетаһында ла яҡтыртылды. Был һөйләшеүҙә нефть эшкәртеү заводы директоры Е. М. Савин сығыш яһап, бына нимәр һөйләне:

— Яңы производство өсөн майҙансыҡ итеп ни өсөн нәҡ нефть эшкәртеү заводы территорияһы һайланды һуң?

Асылған көндән алып завод үҙенә йөкмәтелгән бөтә бурыстарҙы ла үтәй барҙы, әммә нефть эшкәртеү процестары бында артабан үҫеш алманы. Салауат нефть-химия комбинатында нефть эшкәртеү заводы төҙөлдө, унан һуң нефть сығарыу ҙа йылдан-йыл кәмейәсәк. Нефть химияһы промышленносы министерствоһының 1986 йылдағы 596-сы приказы менән Ишембай нефть эшкәртеү заводында Ҡарасығанаҡ газ конденсатын яңынан эшкәртә башлау планлаштырылды (йылына 2,5 миллион тонна). Был конденсатта юғары көкөрт берләшмәһенең булыуын, ә эшкәртеү барышында көкөртлө ангидрит һәм меркаптаин бүленеп сығыуын әйтергә кәрәк. Әгәр ҙә беҙ ошо эшкә тотонһаҡ, ҡалала экологик хәл әлегә ҡарағанда күпкә насарыраҡ булыр ине. Шуға күрә предприятие коллективы газ конденсатын эшкәртеүҙән баш тартты һәм заводты икенсе профилгә күсереүгә ризалыҡ бирҙе.

Бөгөнгө көнгә заводта катализатор производствоһының беренсе сираты төҙөлдө һәм проект көсөнә инде. Завод цеолиттар һәм адсорбенттар етештерә. Сырье ролен ҡом һәм балсыҡ үтәй. Технологияла шулай уҡ һелтеләр ҡулланыла. Туҙандың атмосфераға сығарылыуына килгәндә, 1989 йылда ул 28 тонна тәшкил итте. Айырыуса шуны әйтергә кәрәк, цеолит производствоһы буйынса беҙ зарарлы ташландыҡтарҙың рөхсәт ителгән нормаларҙан артып китеүенә бер тапҡыр ҙа юл ҡуйманыҡ.

Катализаторҙар производствоһының икенсе сиратын башта илебеҙҙә етештерелгән ҡорамал менән йыһазландырыу ҡаралғайны, ләкин, илдә машина эшләү промышленносы уны сериялап сығармағанға күрә, СССР Министрҙар Советы уларҙы сит илдән һатып алыуға 143 миллион һум валюта бүлде. Күптән түгел заводта булып үткән конференцияла Бөтә Союздан тармаҡтың күренекле белгестәре ҡатнашты, һәм, улар раҫлауынса, Даниянан һәм Японияныан һатып алынған катализаторҙар етештереүсе ҡоролмалар техник йыһазландырылыу, экологик йәһәттән таҙа булыу һәм производствоның хәүефһеҙлеге яғынан донъя кимәле талаптарына яуап бирә.

Каталитик крекинг катализаторҙарын етештереү буйынса ошондай уҡ ҡоролма 1987 йылдан бирле Японияла эшләй. Дөрөҫ, унда ағынты, һарҡынды һыуҙар таҙартылмай, туранан-тура океанға ағып төшә. Беҙҙә, уларҙы ағыҙыр урын булмағанға күрә, махсус блок проектланды, унда ағып төшкән бөтә һарҡынды һыуҙар ҡоро тоҙҙар хасил булғанғаса парға әйләндереләсәк. Блоктың хаҡы бер проект хаҡының өстән бер өлөшө тирәһен тәшкил итә (30—33 миллион һум валюта). Был тоҙҙарҙы минераль ашлама сифатында, шулай уҡ бында промышленносында, ҡара һәм төҫлө металлургияла ҡулланырға мөмкин.

Зарарлы газ ташландыҡтары булмаясаҡ, бөтә ҡоролмаларҙа ла саң тотоусы фильтрҙар бар. Туҙан да бик аҙ буласаҡ. Ә һауаны азот окистарынан таҙартыу өсөн «Денокс һәм Катокс» яңы автоматик ҡоролмаһы тәғәйенләнде, ул азот окистарын азотҡа һәм һыуға тарҡатасаҡ. Бөгөнгә көндә был ҡоролма Данияның йылылыҡ электр үҙәктәренең береһендә ҡулланыла.

Әйҙәгеҙ, хәҙер сығыштарға ҡолаҡ һалайыҡ.

**Любавин,** ҡала санитар-эпидемиологик станцияһының баш врачы:

— Врач булараҡ, мин был төҙөлөшкә ҡаршы. Бөтөнләй бер ни ҙә төҙөмәү яҡшыраҡ булыр ине. Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, бөтөнләй зарарһыҙ производство әлегә юҡ.

Катализатор производствоһының техник-экономик йәһәттән нигеҙле булыу-булмауына килгәндә, минеңсә, байтаҡ мәсьәләләр хәл ителмәгән. Шуны белге килә: производствонан ниндәй туҙан атмосфераға сығарыласаҡ һәм ул кеше организмына нисек йоғонто яһаясаҡ, ҡаты ташландыҡтарға, юғары минераллаштырылған ағынты һыуҙарға ла дәғүәләр ҙур.

Эксперт комиссияһының ҡарарын көтәргә кәрәк. Нефть эшкәртеү заводы ябылып, катализатор производствоһы туҡтатылған хәлдә лә, Ишембай йәмәғәтселегенә Салауат һәм Стәрлетамаҡ йәмәғәтселеге менән берлектә СССР Министрҙар Советының 781-се ҡарарының үтәлеүенә ныҡышмалы өлгәшергә кәрәк. Салауаттағы экологик хәлде дөйөм көс менән яҡшыртырға тейешбеҙ. Сөнки ҡалабыҙҙы төп ағыулаусы шул ҡала.

Ағиҙел йылғаһының бысраныуы ҙур борсолоу тыуҙыра. Иң бысраҡ һыу Бурводстройҙағы баҡсаларҙа. Шуға ла йәшелсәләрҙә нитраттар бик күп, ә уларҙа ауыр металл күпме — кем белә?

**Хәйретдинов,** нефть эшкәртеү заводының баш технологы:

— Советтарға һайлауҙар бер тапҡыр булғайны инде. Депутатлыҡҡа кандидат булған һәр кемдең бына тигән платформаһы ла бар ине. Ләкин улар ҡағыҙҙа ҡалды. Әле булып үткән һайлау беҙгә нимә бирер?

Катализатор производствоһына килгәндә, хәҙерге көндә БАССР-ҙың Тәбиғәтте һаҡлау буйынса Дәүләт комитеты эксперт комиссияһы эшләй. Уның составында 11 фән кандидаты, 4 фән докторы.

Катализаторҙар производствоһы нимә бирәсәк? — Экологик йәһәттән таҙа ағыулыҡ...

...Уның һүҙе ошо урында өҙөлөп ҡалды. Халыҡтың ризаһыҙланып шаулауы, һыҙғырыуы докладсыны трибунанан китергә мәжбүр итте.

**Шаһиев,** ҡала комитеты секретары:

— Мин әле сығыш яһаған докладсының бер һүҙе менән килешмәйем. Бөтә депутаттар ҙа ҡул ҡаушырып ултыра, тип әйтеү дөрөҫ түгел. Сөнки Иштуған төҙөлөшөн, Башҡортостан АЭС-ын туҡтатыу буйынса ҡайһы бер депутаттар күпме көрәште һәм әле лә алышты дауам итә.

Мин катализатор төҙөлөүенә ҡаршы. Резолюция ҡабул итергә саҡырам. Катализатор заводы төҙөмәйенсә, уға тәғәйенләнгән аҡсаны, 781-се пункт ҡарары буйынса, социаль-көнкүреш, кейем-һалым етештереүгә йүнәлтергә кәрәк.

**Илюков,** тәжрибә НГДУ-һының ЦНИПР начальнигы, ҡала йәмәғәтселегенең эксперт комиссияһы ағзаһы:

— Катализатор производствоһы кәрәк. Ләкин ул экологик хәл былай ҙа ҡурҡыныс аҫтына ҡуйылған зонала төҙөлә. Бөгөн беҙ «Салауатнефтеоргсинтез» производство берекмәһенән атмосфераға сығарылған бөтә матдәләр тураһында ла тулыһынса белмәйбеҙ. Бөгөнгө көндә зарарлы матдәләрҙең 6—9 төрө буйынса ғына анализ алына, ғәмәлдә иһә улар 40-тан ашыу. Ғинуарҙа бер нисә көн буйы тын алырға мөмкин булманы, ә анализдар буйынса, был ваҡытта беҙҙә һауа курорт зонаһындағы кеүек булырға тейеш ине. Тимәк, ташландыҡтарҙың күбеһе теркәлмәй.

Катализатор производствоһын әлеге нефть эшкәртеү заводы урынлашҡан урында төҙөү ҡарала. Экологик күҙлектән сығып ҡарағанда, иң уңайһыҙ урын был. Бөгөн ошо завод территорияһынан да хәүефлерәк урынды табып булмай.

Бында сит ил фирмаларынан валютаға һатып алынған ҡорамалдар ҡуйыла, тиһәләр, ә бит фильтрҙар беҙҙеке. Зарарлы матдәләр, ағынты һыуҙар мәсьәләһе лә тулыһынса хәл ителмәгән тип иҫәпләйем. Тоҙҙарҙы ла әллә алып була, әллә юҡ — билдәһеҙ.

**Батыев,** ИЭМЗ эшсеһе:

— Катализатор производствоһы кәрәкме беҙгә? Юҡ! Һәм мин һеҙҙе саҡырам: төҙөлөштө ябыу буйынса ультиматум менән СССР Министрҙар Советына сығырға; СССР Министрҙар Советының 781-се ҡарары үтәлешенә иғтибарҙы көсәйтергә!

ҺӨЙЛӘШЕҮ бик ҡыҙыу, бәхәсле барҙы. Күптәрҙең сығышында Дәүләт эксперт комиссияһының ҡарарын көтәргә, әгәр ҙә завод төҙөлә ҡалһа, зарарлы ташлантылар атмосфераға сығарылырға тейеш түгел, тигән фекерҙәр әйтелде. Ләкин майҙанға йыйылған күпселек халыҡ катализатор заводын төҙөүгә ҡаршы ине. Сөнки уларға йәшәргә бында. Экологик проблеманың киҫкенлеге кеше сәләмәтлегендә сағыла. Һуңғы ваҡытта ҡалала тын алыу юлдары органдары ауырыуҙарының артыуы күҙәтелә. Бигерәк тә балалар йыш сирләй. Ә улар халыҡтың өстән бер өлөшөн тәшкил итә, сәләмәттәре — 20 процент ҡына. Бөгөнгө көндә ирҙәрҙең уртаса йәшәү ғүмере — 60, ҡатын-ҡыҙҙың 63 йәш булыуы ла хафа тыуҙыра. Кешеләрҙең үлеү сәбәптәренең беренсеһе — йөрәк-ҡан тамырҙары ауырыуҙары, икенсеһе — тын юлы ауырыуҙары, өсөнсөһө — производствола алынған йәрәхәттәр.

Элнгән лозунгыларҙың йөкмәткеһенә ҡарап, уларҙы заводты төҙөү яҡлылар яҙғандыр, тип уйларға була. Сығыш яһаусылар был хәлгә ризаһыҙлыҡ белдермәй ҡалманы, әлбиттә. Иптәш **Саушев,** мәҫәлән, «Катализатор производствоһы — ул торлаҡ, балалар баҡсалары, больницалар...» лозунгыһына ҡарата үҙ фекерен былай белдерҙе:

— Халыҡтың көнкүреш хәлен яҡшыртыуҙы ниндәй ҙә булһа берәй төҙөлөш менән бәйләргә ярамай. Ҡалала, мәҫәлән, трикотаж фабрикаһы коллективында, балалар баҡсаһына сират проблемаһын тулыһынса хәл иткәндәр.

1989 йылдың аҙағына ҡаланың торлаҡ фонды 1 млн. 200 мең кв. метр тәшкил итте. Был — Ишембай торлаҡ мәсьәләһе буйынса республика ҡалалары араһында беренсе урында тора, тигәнде аңлата.

Катализатор заводын төҙөүҙең техник-экономик йәһәттән нигеҙле-нигеҙһеҙ булыу-булмауын асыҡлау буйынса БАССР-ҙың Тәбиғәтте һаҡлау буйынса Дәүләт комитеты эксперт комиссияһы үҙған йылдың ноябрь айынан алып эшләй. Һәм әле лә эшен дауам итә. Уға Башҡорт дәүләт университеты профессоры, химия фәндәре докторы В. С. Мартемьянов етәкселек итә. Комиссия ниндәй ҡарар сығарыр — был әлегә сер булып ҡала.

Ләкин күпселектең фекере бер генә: нефть эшкәртеү заводы урынында бер нәмә лә булмаһын!

**З. ЯУБАҪАРОВА.**

Ишембай.

# Сик ҡуйылырға тейеш

Яңыраҡ Өфөгә барырға тура килде. Ауыл магазиндарының кәштәләре буш булғанлыҡтан, ҡалаға барған һайын аҙыҡ-түлек һатып алыуҙы ҡайғыртырға тура килә. Һыйырҙар һыуалған осорҙа крәҫтиән ғәҙәттә үҙе етештергән майҙы ҡалала һатып алырға мәжбүр. Колбаса менән дә шул уҡ хәл.

Бындай күңелһеҙ күренештәр крәҫтиәнде аҙыҡ-түлек менән тәьмин итеүҙә дискриминацияның ни тиклем көслө икәнен күрһәтһә лә, ауыл эшсәндәре быға артыҡ зарланмай торғайны. Әммә яңыраҡ ҡалаларҙа талон системаһы индерелеп, арзанлы ит продукттары, аҡ май, шәкәр һатыла башланы. Ауылда беҙ килограмы 3 һум 10 йә 40 тинлек аҡ май менән 2 һум 10 тинлек, 2 һум 80 тинлек колбасаларҙы бөтөнләй күргәнебеҙ юҡ. Дөрөҫ, әллә ни ҙә бер кооператив хаҡ менән килограмы 5—6 һумлыҡ аҡ май, 9 йәки 11 һумлыҡ колбаса килтереп һаталар. Әйтерһең, бында, ауыл ерендә, тик аҡса һуғып яталар, йә булмаһа, крәҫтиәндең эш хаҡы йәки пенсияһы ҡала кешеһенекенән күпкә артығыраҡ! Ә бит ысынбарлыҡта киреһенсә. Йығылғанды түпәләү тигән һымаҡ килеп сыға инде был.

Араҡы менән дә аңлашылмаусанлыҡ күп. Ауылдарҙа, шул иҫәптән Ҡырмыҫҡалы районының мин йәшәгән Түбәнге Тәкән ауылында ла ул хәҙер нисә йыл һатылмай. Ә бит юҡ-юҡ та кәрәге килеп сыға. Туй-ҙар үткәргәндә, бигерәк тә ололарға кеше яллап берәй эш эшләтергә тура килгәндә. Дөрөҫ, араҡыны ауыл Советы үҙәге Ҡамышлы ауылына килтереп һатҡылайҙар. Әммә беҙ уны ишетеп кенә ҡалабыҙ. Унда барып етеүебеҙгә йә һатылып бөткән була, йә артыһы складҡа йәшерелә һәм аҙаҡтан «кәрәкле кешеләргә» аҫтан оҙатыла. Ҡалаларҙа талон менән икән, нишә уны бөтә урында ла шулай итмәҫкә?

Ярай, һүҙҙе кире колбасаға күсерәйек. Билдәле булыуынса, уның бер килограмын етештереү дәүләткә уртаса 18 һумға барып төшә. Һатыуҙа ул 2 һум 10 тин генә тора икән, тимәк, дәүләт дотацияһы ярҙамында ҡала кешеһе өсөн 15 һум 90 тин аҡса алдан уҡ түләп ҡуйылған тигән һүҙ. Ә дотация дәүләт бюджетынан алына. Ә бит бюджет үҙе эшселәрҙең, хеҙмәтсән интеллигенцияның, шулай уҡ колхоздарҙың түләгән налогынан йыйыла. Етмәһә, дәүләт ер менән файҙаланған өсөн тип тағы ла колхоздарҙан йыл һайын 42 млрд (бөтә ил буйынса) һумлыҡ һалым (рента) түләтә. Тимәк, ҡала халҡы талон менән һатып алған арзанлы аҙыҡ-түлек өсөн крәҫтиәндәр ҙә үҙ кеҫәләренән бик күп аҡса түләй. Улай ғына ла түгел, ошо уртаҡ көс менән йыйылған бюджет иҫәбенә ҡалала хөкүмәт түләүһеҙ квартиралар һалып бирә. Ә ауыл кешеләренә?

Беҙ һайлаған депутаттар, йортобоҙҙағы социаль ғәҙелһеҙлектәрҙе бөтөрөү өсөн актив көрәшкә күтәрелһен ине. Крәҫтиәндәрҙе йәмғиәттең икенсе сортлы кешеләре итеп ҡарауға сик ҡуйылырға тейеш.

**М. НУРИЕВ,**

**Түбәнге Тәкән урта мәктәбә уҡытыусыһы.**

Ҡырмыҫҡалы районы.

# Тыуған ер ҡәҙере

Алда яҙыласаҡ юлдарымдың геройы менән тәүге осрашыу күңелгә ныҡлап уйылған. ...Биш-алты юлсы Иҫке Һикеҙ ауылында транспорт көтәбеҙ. Декабрь айының һепертмә бураны былай ҙа әллә ни маҡтанырлыҡ булмаған юлдарҙы күмеп тә китте.

— Автобус булыр микән бөгөн? Булһа ла Асауҙы урманын үтә алмаһа,— тип бошондо ике сибәркәй һикергеләп, йоҡа ҡышҡы итектәрен бер-береһенә ҡаға-ҡаға.

Башына ҡалын мамыҡ шәл ураған асыҡ сырайлы һүҙсән апай (ул медпункт хеҙмәткәре) шунда уҡ уларҙы тынысландырырға ашыҡты:

— Ҡайғырмағыҙ, күгәрсенкәйҙәрем! Беҙҙең Рәмисте бындай ғына буран туҡтата аламы һуң!?

Оҙаҡ та үтмәй, уның һүҙен раҫлағандай, аҡлы-зәңгәрле автобус күренде. Уның ишеген ыҫпай, килбәтле, асыҡ сырайлы егет асты:

— Ултырышығыҙ тиҙерәк! Кеҙгә себештәр кеүек бершәйгәнһегеҙ ҙабаһа,— тине ул, йылмая төшөп.

Тере һөйәк ҡайҙа ла һыя тигәндәй, шығырым тулы автобуста беҙгә лә урын табылды. Егет шаян һүҙҙәр һөйләп, юл буйына йәштәрҙе, ҡыҙ-ҡыртҡынды уйынкөлкө менән шаяртып барҙы, ололарға иплe генә тулы яуаптар ҡайтарҙы. Машина йөрөтөү оҫталығы ла шәп ине уның. Урман юлының көрт һалған иң ауыр өлөшөн дә яй ғына үтте.

— Автобус булғанына мең шөкер! Рәмис туған кеүек егеттәр барҙа әлеккe һымаҡ йәйәү йөрөп яфаланмайбыҙ хәҙер. Үҙе иҫән булһын да автобусы ғына ватылмаһын,— тип шофер егеткә рәхмәт-теләктәрен уҡыны оло йәштәгеләр. Бер унайҙан өлкәндәр колхоз идараһының район үҙәге менән ике арала юл өсөн автобус ебәреп яҡшы эшләүҙәре хаҡында ла һүҙ ҡуйыртып алды.

**Эйе, иң йыраҡ хужалыҡтарҙың береһе булған Тельман исемендәге колхоз эшсәндәренә был юлдар ғүмер-ғүмергә оло бәлә ине. Элегерәк район үҙәгенә кескенә йомош менән барып ҡайтыу өсөн дә ике көнләп ваҡыт үтә торғайны. Яҙғы-көҙгө бысраҡтарҙа был төбәктергә сылбырлы тракторҙан башҡа бер техника ла үтә алмаған, ә ҡыштарын хәлдәр бигерәк тә аяныс, бурандарҙа аҙашып, һыуыҡта туңып үлеүселәр ҙа булған. Хәҙер Яңғыҙнарат, Иҫке Һикеҙ, Яңы Ҡоҙаш, Байҡыбаш ауылы кешеләре иңдәренән ауыр йөк төшкәндәй, иркен һулыш алғандар. Рәмис үҙенең автобусы менән юлсыларға шатлыҡ-ҡыуаныс алып килә икән, тимәк, ул халыҡ хөрмәтенә лайыҡ кеше. Шофер һөнәрен дә армияға ҡәҙер ысын күңелдән һайлаған. Һигеҙ йыл шофер булып эшләү дәүерендә тиҫтәләрсә мең километр юл үткән ул! Тырыш егет һәр ваҡыт машинаһын теҙек тота, теләһә ниндәй һауа шарттарында ла юлға сығырға әҙер**

Ҡайҙарҙа ғына алып бармай юлдары Рәмисте. Баш ҡалаға музейға, экскурсияларға, театр-концерттарға ла йыш йөрөй хәҙер колхозсылар, күршеләргә тәжрибә уртаҡлашырға ла баралар. Автобусын матурлап биҙәп ауылдарға килен дә төшөрә, кешеләрҙе туйҙарға ла алып китә Рәмис. Төн уртаһында бер һыҡрауһыҙ ауырыуҙарҙы больницаға ла илтә. Өҫтәүенә, көнөнә икешәр тапҡыр район үҙәген урай. Ә юлдарҙы көрт күмгән ҡыш көндәрендә Юғары Тәтешлегә юл 70 саҡрымдан артып китә.

Рәмис Хөснийәров урмандар ҡ о с а ғ ы н д а урынлашҡан к е с к е н ә Рәлде-Ҡоҙаш ауылында тыуып үҫкән. Бер туғандай булып йәшәгән ауылдаштары, тыуған яғының киң ҡырҙары уны ихлас күңелле итеп тәрбиәләгән. Шул изге хистәр ата-баба төйәге — тыуған еренән бирелгән уға. Тик боронғо ҡарттар һымаҡ, үҙ ауылынан сыҡмаған, донъя күрмәгән егет түгел Рәмис. Тормош уның тыуған яҡҡа булған тоғролоғон сит-ят ерҙәрҙә йөрөтөп һынаған. Армияла сит илдә хеҙмәт иткәндә тыуған ауылын, малай сағынан атаһы менән бергә икмәк иккән баҫыуҙарын өҙөлөп һағынған. Хәрби бурысын намыҫ менән үтәй, үрнәкле һалдат була. Командованиенан күп рәхмәттәр алып, сержант званиеһында тыуған яҡтарына ҡайта.

Ул замандарҙа 30—40 ҡына йортло бәләкәй ауылдарҙың аянысла хәле билдәле. Эшләргә эше, ә тыуған еренә йәбешеп ятҡан халыҡҡа ҡәҙер-хөрмәт юҡ. Рәмис тә һалдат кейемдәрен һалып, бер аҙ ҡаңғырып йөрөй ҙә Пермь өлкәһенә сығып китергә мәжбүр була. Нефтселәр вахтаһын йөрөтә. Ләкин, шыршы урмандарын гиҙгәндә, үҙ ауылының шишмә буйҙары, уның ярындағы ҡәҙерле осрашыуҙар, киске уйындар, гармун моңдары, ауылдаштары өҙөлөп һағындыра. Тормош гөрләп торған ауылдарҙы күреп, Рәлде-Ҡоҙаш өсөн йөрәге әрней. Был донъяла ожмахтарҙа йәшәп, әллә кем булһаң да, шул кескенә тыуған ауылың күңел түренән сыҡмай икән шул. Сит ерҙәрҙә ике йылға яҡын йөрөгәс, тыуған еренән башҡа йәшәү мәғәнәһеҙ икәнен тамам аңлаған егет бер көндә йыйына ла ауылына ҡайтып китә.

**Ауылда егетте ике ҡуллап ҡаршы алалар. Колхоздың ул саҡтағы баш инженеры Рифат Ғилемйәнов: «Мәктәптән һуң тракторҙа яҡшы эшләгәнеңде, армиянан ҡайтҡас, таралып ятҡан ГАЗ-52-не йыйып алғаныңды һәйбәт беләбеҙ. Автобусҡа ултыртырға иҫәп тотабыҙ һине, Рәмис энем. Кешеләр йөрөтөүҙең ниндәй яуаплы икәнен һөйләп тормаһам да аңлайһың. Беҙҙең халыҡ был юлдарҙа ғүмер-ғүмергә ыҙа сиккән. Исмаһам, һин аҙмыкүпме шатлыҡ килтерергә тырыш инде,— тип, уға эш тәҡдим итә. Курган ҡалаһына барып, Рәмис заводтан өр-яңы машина алып ҡайта.**

Быға шаҡтай ваҡыт үтеп китте. Хәҙер Рәмис ситкә китергә йыйыныусыларға үҙе: «Бәхет тыуған яҡта ул, егеттәр!» — тип өгөтләргә тырыша.

Эйе, бәхетен ул бында, тыуған төбәгендә тапты. Һөйгәне Ләбибә менән татыу ғаилә ҡороп ебәрҙеләр. Хәҙер ҡыҙҙары йүгереп йөрөй. Тормош-д о н ъ я л а р ы түңәрәк. Колхоз һәйбәт фатир бирҙе. Ауылдаштары хөрмәт итә. Тыуған ереңдең ҡәҙерен белһәң, хеҙмәтеңә бөтә кес-ҡеүәтеңде; оҫталығыңды һалһаң, халыҡ та ихтирам итә. Был хәҡиҡәтте Рәмис менән Ләбибә яҡшы аңлай.

Район үҙәгендә аҡлы-зәңгәрле автобусты йыш күрергә мөмкин. Янында һәр саҡ юлсылар булыр. Уларҙы һәр ваҡытта ла асыҡ йөҙлө егет киң йылмайып ҡаршылар.

Ф. ҒӘЛИМЙӘНОВ.
Тәтешле районы.

Октябрҙең 50 йыллығы исемендәге колхоздың Түбәнге Иҙрис һөтсөлөк фермаһы коллективы йыл башында алған тиҙлекте бер ҙә кәметмәй, бөгөнгө көндә лә юғары күрһәткестәргә өлгәшеп килә. Хеҙмәт етештереүсәнлеге менән бергә бында йәштәргә лә иғтибар көслө. Аҙнаһына бер тапҡыр мәктәп уҡыусылары фермала хеҙмәт практикаһы үтә. Мәҙинә апай Маннапова кеүек алдынғы һауынсылар өйрәтеп торғанда Зәлиә Самарбаева һәм Луиза Сафиуллиналарға хеҙмәт серҙәренә төшөнөүе әллә ни ҡыйын түгел.

Ю. ЮЛАМАН.
Б. ТИМЕРҒӘЛИЕВ фотолары.
Баймаҡ районы.

# Ауылым — яҙмышым

## Яуаплылыҡ кәрәк

Телевидениe һәм радио аша тапшырылған хәбәрҙәрҙе тыңлап, матбуғатта баҫылған материалдарҙы уҡып, ҡулға ҡәләм алырға һәм үҙемдең уй-фекерҙәрем менән уртаҡлашырға уйланым.

Тиҫтәләгән йылдар буйына йәшәп килгән күмәк хужалыҡты тарҡатып, айырым крәҫтиән хужалыҡтары, фермерҙар һәм арендаторҙар барлыҡҡа килтереү менән мауығыу башланды, шикелле. Бер яҡтан дөрөҫ тә кеүек. Ергә, эш ҡоралдарына, мал-тыуарға ысын хужа кәрәк. Был эштә беҙ ныҡ һуңға ҡалдыҡ. Әммә ашығып тағы ла ҙур хаталар яһамабыҙмы? Халыҡ әйтмешләй, ҡаш төҙәтәм тип, күҙ сығарып ҡуймайыҡ. Фекеремде раҫлау өсөн түбәндәге миҫалдарҙы килтерәм.

Беҙҙең Күгәрсен-Бүләк ауылы — «Ыҡ» колхозының 3-сө бригадаһы. Унда йәшәгән халыҡтың 65—70 проценты пенсионерҙар. Бригадаға 2169 гектар ер беркетелгән. Уны эшкәртеүҙә К-700, К-150, «Алтай» кеүек тракторҙар һәм башҡа ҡеүәтле техника ярҙамы кәрәк.

Ауыл йылдан-йыл ҡартая, эшсе көстәр кәмей бара. Бындай шарттарҙа кем ерҙе эшкәртер һәм бәләкәй генә майҙандарҙа шундай ҡеүәтле техника менән крәҫтиән нисек файҙаланыр икән? Икенсенән, бригаданың ерен 2 йәки 3 арендаторҙар төркөмө бүлеп алды, ти. Ә ҡалған хеҙмәткә ярaҡлы кешеләр нимә эшләр? Улар арендаторҙарға батраҡ булып яланырға тейешме?

Ерҙең ысын хужаларын колхозда ла тәрбиәләргә була. Уның өсөн хеҙмәткә түләү тәртибен үҙгәртергә, эштең сифатына һәм һөҙөмтәһенә ҡарап түләргә, эште көн һайын тикшереп ҡабул итеүҙе индерергә кәрәк. Һуңғы йылдарҙа был турала күп яҙалар, ләкин барыһы ла һүҙҙә генә тороп ҡала килә. Сөнки контролде тормошҡа ашырыусы иптәштәрҙең тейешле дәрәжәлә эшләмәүе бөтәһен дә үҙ ағышына ҡуйҙы. Ерҙә ысын хужалар тәрбиәләү район етәкселәренән башланырға тейеш. Быға миҫал итеп мин үҙем эшләгән дәүерҙә булған хәлде килтерергә теләйем.

Элек, Баҡалы районы составына кергән саҡта, район партия комитетының беренсе секретары менән яҙ көнө баҫыуҙарҙы тикшереп йөрөнөк. Арыш баҫыуының «озимая совка» менән зарарланғаны асыҡланды. Райком секретары баҫыуҙы һәр саҡ күҙәтеп торорға тәҡдим итте. Ныҡ зарарланһа, өҫтөнән ҡабатлап сәсеп сығырға кәрәк, тине. Ул беҙгә өйтеү менән генә тынысланманы, ҡыҙыу яҙғы эштәр ваҡытында тағы ла өс тапҡыр килеп ҡараны. Һөҙөмтә насар булманы, һәр гектарҙан 16 центнер уңыш алдыҡ.

Ә хәҙерге билдәлелек, демократия осоронда колхоз-совхоздарға үҙаллылыҡ биреү һылтауы менән, район етәкселәре лә, колхоз белгестәре лә контролде күҙ уңынан ысҡындыра. Колхоз белгестәренең эш сифатын көн һайын тикшереп тормауҙары, хәрт эшләүселәргә сара күрмәүҙәре, йәш механизаторҙарға ярҙам ҡулы һуҙмауҙары айырыуса борсолоу тыуҙыра. Бындай сараларҙың юғарынан түбәнгә тиклем эҙмә-эҙ тормошҡа ашырылмауы ябай эшсәндәрҙә, миңә нисек эшләһәм дә ярай, тигән уй тыуҙыра.

*Яуаплылыҡ* булмағандан килә был хәл. *Яуаплылыҡ* кәрәк, шунһыҙ бер нисек тә алға китә алмаясаҡбыҙ.

**И. СӨНӘҒӘТУЛЛИН,**
**РСФСР-ҙың персональ пенсионеры, һуғыш һәм хеҙмәт ветераны.**
Шаран районы.

## «УҢЫШ». ЕҢЕҮ ЯУЛАЙ

Балтач районының «Сулпан» колхозы былтыр мартта икегә бүленде. Уразай ауылы хужалыҡтан айырылып, яңы «Уңыш» колхозын ойоштор҆ҙо. Әйтергә кәрәк, 1959 йылға тиклем дә ул үҙаллы колхоз булған, «Марс» исемен йөрөткән. Ә 60-сы йылдар башында гигант хужалыҡтар барлыҡҡа килтерелә башлағас, «Сулпан» колхозы менән берләшкән.

Файҙа килтергәнме һуң берләшеү? Бөтә ил масштабында гигантомания менән мауығып, бәләкәй ауылдарҙы перспектив түгел тип атау һәм уларҙың аҡрынлап бөтә барыуын беҙ беләбеҙ. Әле 150 ихатанан торған Уразай ауылы ла ҡасандыр ҙур булған, колхозсылар әйтеүенсә, унда 300-гә яҡын йорт иҫәпләнгән. Тормош шарттары насарайғас, кешеләр, айырыуса йәштәр ситкә сығып китә башлаған.

Был йәһәттән, Балтач районы тотошлай ифрат ауыр хәлдә. Хәҙерге көндә бында кәләштәр проблемаһы киҫкен тора. Ҡайһы хужалыҡты ғына алма — өйләнмәгән егеттәр күп, ә йәш ҡыҙҙар юҡ тиерлек. «Уңыш» колхозы өсөн дә ҙур көнүҙәк мәсьәлә ул. 30 йыл «Сулпан» колхозында торған осорҙа Уразай бригадаһында һыйыр, һарыҡ фермаларының аҙбарҙары даими яңыртылып, яңынан төҙәлеп тормағанға, ярым емерек хәлгә килгән. Социаль-культура объекттары тураһында һөйләргә лә түгел. Төҙәлә башлаған клуб «һаҡаллы» төҙөлешкә әйләнгән, уға бынан 10 йыл элек нигеҙ һалғандар. Әле клуб итеп колхоз идараһының ҙурыраҡ бүлмәһе файҙаланыла. Иҫке, ҡыҫыҡ бүлмә тип тормай, халыҡҡа аҙнаһына ике тапҡыр кино күрһәтелә икән.

Бер йыл эсендә яңы хужалыҡта һыйыр һәм һарыҡ аҙбарҙары капиталь ремонтланған, йәйге лагерь төҙәлгән. Элек, электр энергияһы үткәрелгән йәйләү булмағас, йәй көнө һауынсыларға һыйырҙарҙы ҡулдан һауырға тура килгән. Ә хәҙер улар был ҙур мәшәҡәттән ҡотолған. Әлеге көндә колхоз мәктәп бинаһының икенсе ҡатын балалар баҡсаһы итеп үҙгәртеп ҡора.

— Бер ай-ай ярымдан балаларға урын буласаҡ,— ти ышаныс менән колхоз председателе М. З. Таһиров.— Унда бер нисә ҡыҙға эш буласаҡ. Быйыл клубты төҙөп бөтә алһаҡ, йәнә бер-ликеһен эшкә урынлаштырыр инек.

Колхоз етәксеһе кәләштәр проблемаһының эш урыны етешмәүҙән дә тыуғанын яҡшы аңлай. Әммә ҡалаға йүнәлеш алған ҡыҙҙар ағымын туҡтатып буласағына ышана. Киләсәктә көнкүреш хеҙмәте күрһәтеү пункты, теген мастерскойы асып ебәреү ниәттәре менән йәшәй ул. Айырылған саҡта «Сулпан» колхозының 7 миллион һум бурысының 2 миллионға яҡынын үҙ өҫтөнә алған. «Уңыш» колхозы үткән йылды 98 мең һум килем менән тамамлаған. Хужалыҡ алдынғы производство алымдарын индерә. Былтыр Уразайҙа ике аренда коллективы: баҫыу культураларын үҫтереүҙә «Башаҡ» һәм малсылыҡта «Алға» звенолары ойошторолған. Быйыл колхоз кооператив системаһына күсә, ә аренда коллективтары ике кооператив тәшкил иткән дә инде. Бөгөнгө көндә шоферҙар кооперативҡа күсеү шарттарын өйрәнә башлаған.

— Производство звеноларын ғына түгел, инженер-техник работниктар менән контора хеҙмәткәрҙәре лә шул системала эшләйәсәк. Бөтәһен дә быйыл уҡ ойоштороп булмаҫ, бәлки. Ләкин киләһе йылдан да ҡалмай тотошлай күсәсәкбеҙ,— тине М. З. Таһиров.

Колхозсыларҙан яңы хужалыҡ барлыҡҡа килтереүгә нисек ирешеүе тураһында ҡыҙыҡһындым. Дөйөм йыйылышта ҡарар сығарғандар һәм республиканың Министрҙар Советына мөрәжәғәт иткәндәр. Унда уразайҙарҙың инициативаһын кире ҡаҡмағандар. Колхозсылар етәксе булырлыҡ кандидатты үҙҙәре һайлап алған. «Сулпан» колхозынан БСХИ-ҙа стипендиат булып уҡып, аҙаҡ баш инженер булып эшләгән, ләкин һуңғы йылдарҙа ситкә сығып киткән Мөҡәддис Зиевич Таһировты ҡуйырға теләк белдереп, саҡыртып ҡайтартҡандар.

«Уңыш» уңышҡа ирешә, тип яҙыуыҙ тиңеләр миңә Уразай ауылында. Хужалыҡ тәүге йылда уҡ еңеү яулаған. Һөҙөмтәләр ҡыуандыра. Артабан уңыштар теләргә генә ҡала.

Г. РИЗУАНОВА,
Балтач районы.

## Арендала — йәш...

Һөҙөмтәлә эшләп, һәйбәт эш хаҡы алып йәшәргә теләгән кешеләр аренда ысулына тотона. Шишмә районының Салауат исемендәге колхозында ла йәш белгестәр Илдар Бикташев, Наил һәм Фәнир Хөсәйеновтар, Раил Әхмәҙиев үткән йыл сусҡа балалары һимертеү буйынса аренда звеноһы ойоштторған.

— *Кешеләрҙең эшкә илке-һалҡы ҡарауы йәнгә тейҙе. Егеттәр менән спорт залында гер күтәрергә, волейбол уйнарға йыйылғанда аренда хаҡында йыш һөйләшә торғайныҡ. Аҙаҡ килеп үҙебеҙ ҙә көс һынап ҡарарға булдыҡ,— ти И. Бикташев.*

Илдар Салауат исемендәге колхозға 1986 йылда, Башҡортостан ауыл хужалығы институтының зоотехния факультетын тамамлағас, тәғәйенләнеш буйынса килгән. Быйыл XXXVII өлкә комсомол конференцияһына делегат итеп һайланған.

Звенолағы иптәштәре Наил менән Фәнир Хөсәйеновтар бер туғандар түгел, ошо уҡ Уразбахты егеттәре. Икеһе лә БСХИ-ҙа колхоз стипендияһына уҡыған. Наил ветврач, белгес дипломын 1985 йылда алған, ә Фәнир агрономия факультетын тамамлаған. Арендаға күскәнсе баш энергетик булып эшләгән Раил Әхмәҙиев та иптәштәренән ҡалышырға теләмәйенсә, шул уҡ институтҡа ситтән тороп уҡырға ингән.

# ЫЛЫМ-
# МЫШЫМ

## ...ЫК КӘРӘК

... шундай ҡеүәт- ... менән крәҫтиән ...ҙаланыр икән? ... бригаданың ерен ...рендаторҙар тәр- ...алды, ти. Ә ҡал- ...ә яраҡлы кеше- ...ләр? Улар арен- ...атраҡ булып ял- ...ешме?

...сын хужаларын ... тәрбиәләргә бу- ...ән хеҙмәткә ҡу- ... үҙгәртергә, эш- ...а һәм һәҙәмтә- ... түләргә, эште ... тикшереп ҡабул ...ергә кәрәк. Һуң- ... был турала күп ... барыһы ла һүҙ- ... ҡала килә. Сән- ... тормошҡа ашы- ...тәрҙең тейешле ...ләмәүе бөтәһен ...на ҡуйҙы. Ерҙә ...лар тәрбиәләү ...ләренән башла- ... Быға миҫал ...ем эшләгән дә- ... хәлдә килте- ...ем.

...алы районы со- ...ән саҡта, район ...тетының берен- ... менән яҙ көнө ... тикшереп йөрө- ...аҫыуының «ози- ... менән зарарлан- ...анды. Райком ...аҫыуҙы һәр саҡ

күҙәтеп торорға тәҡдим итте. Нык зарарланһа, еҫтәнән ҡабатлап сәсеп сығырға кәрәк, тине. Ул беҙгә әйтеү менән генә тынысланманы, ҡыҙыу яҙғы эштәр ваҡытында тағы ла өс талҡыр килеп ҡараны. Һәҙәмтә насар булманы, һәр гектарҙан 16 центнер уңыш алдыҡ.

Ә хәҙерге билдәлелек, демократия осоронда колхоз-совхоздарға үҙаллылыҡ бирәү һылтауы менән, район етәкселәре лә, колхоз белгестәре лә контролде күҙ уңынан ысҡындыра. Колхоз белгестәренең эш сифатын көн һайын тикшереп тормауҙары, хәрт эшләүселәргә сара күрмәүҙәре, йәш механизаторҙарға ярҙам ҡулы һуҙмауҙары айырыуса борсолоу тыуҙыра. Бындай сараларҙың юғарынан түбәнгә тиклем әҙмә-эҙ тормошҡа ашырылмауы ябай эшсәндәрҙә, миңә нисек эшләһәм дә ярай, тигән уй тыуҙыра.

Яуаплылыҡ булмағандан килә был хәл. Яуаплылыҡ кәрәк, шунһыҙ бер нисек тә алға китә алмаясаҡбыҙ.

**И. СӨНӘҒӘТУЛЛИН,**
**РСФСР-зың персональ пенсионеры, һуғыш һәм хеҙмәт ветераны.**
Шаран районы.

## ...ҢЕҮ ЯУЛАЙ

...еп колхоз идара- ...ырaҡ бүлмәһе ... Иҫке, ҡыҫыҡ ...ормай, халыҡҡа ...е тапҡыр кино ...кән.

...эсендә яңы ху- ...йыр һәм һарыҡ ...апиталь ремонт- ...е лагерь төҙәл- ...лектр энергияһы ...йәйләү булмағас, ...ауынсыларға һы- ... ҡулдан һауырға ... Ә хәҙер улар ...шәкәттән ҡотол- ...өндә колхоз мәк- ...ның икенсе ҡа- ...р баҡсаһы итеп ...ра.

...ай-ай ярымдан ...рын буласаҡ. — ... менән колхоз ...е М. З. Таһиров. ...р нисә ҡыҙға эш ...ыйыл клубты тө- ...аҡ, йәнә бер-лке- ... урынлаштырыр

...тәксеһе кәләштәр ...ының эш урыны ... дә тыуғанын яҡ- ... Әммә ҡалаға йү- ...н ҡыҙҙар ағымын ... буласағына ышa- ...ктә көнкүреш хеҙ- ...теү пункты, теген ...ы асып ебәреү ...енән йәшәй ул. ...н саҡта «Сулпан» ...ң 7 миллион һум ... 2 миллионға яҡы- ... еҫтәнә алған. ...олхозы үткән йыл- ... һум килем менән ... Хужалыҡ алдын- ...одство алымдарын ... Былтыр Уразайҙа ...а коллективы: ба- ...туралары өҫтә-

реүҙә «Башаҡ» һәм малсылыҡта «Алға» звенолары ойошторолған. Быйыл колхоз кооператив системаһына күсә, ә аренда коллективтары ике кооператив тәшкил иткән дә инде. Бөгөнгө көндә шоферҙар кооперативҡа күсеү шарттарын өйрәнә башлаған.

— Производство звеноларын ғына түгел, инженер-техник работниктар менән контора хеҙмәткәрҙәре лә шул системала эшләйәсәк. Бөтәһен дә быйыл уҡ ойоштороп булмаҫ, бәлки. Ләкин киләһе йылдан да ҡалмай тотошлай күсәсәкбеҙ, — тине М. З. Таһиров.

Колхозсыларҙан яңы хужалыҡ барлыҡҡа килтереүгә нисек ирешеүе тураһында ҡыҙыҡһындым. Дөйөм йыйылышта ҡарар сығарғандар һәм республиканың Министрҙар Советына мөрәжәғәт иткәндәр. Унда уразайҙарҙың инициативаһын кире ҡаҡмағандар. Колхозсылар етәксе булырлыҡ кандидатты үҙҙәре һайлап алған. «Сулпан» колхозынан БСХИ-ҙа стипендиат булып уҡып, аҙаҡ баш инженер булып эшләгән, ләкин һуңғы йылдарҙа ситкә сығып киткән Мөҡәддис Зиевич Таһировты ҡуйырға теләк белдереп, саҡыртып ҡайтартҡандар.

«Уңыш» уңышҡа ирешә, тип яҙығыҙ тинеләр миңә Уразай ауылында. Хужалыҡ тәүге йылда уҡ еңеү яулаған. Һәҙәмтәләр ҡыуандыра. Артабан уңыштар теләргә генә ҡала.

**Г. РИЗУАНОВА,**
Балтач районы.

Уразбахты арендаторҙары 1990 йылдың 1 ғинуарына тиклем 2900 сусҡа балаһы алырға һәм 14 килограмға еткереп, колхозға һатырға договор төҙегәндәр ҙә дәртләнеп эшкә тотонғандар. Уларға бөтә ҡорамалдары менән сусҡа балалатыу бинаһын биргәндәр. Трактор бирергә тейеш булһалар ҙа, был вәғәҙә булып ҡына ҡалған. Шуға ла егеттәргә тағы ла бер планлаштырылмаған сығым еҫтәлгән: көнөнә 50-шәр һум аҡса түләп, һатып алырға тура килгән. Бынан тыш амортизация өсөн 27895 һум сығым ҡаралған. Мал аҙығын һатып алырға кәрәк, әлбиттә. Дөрөҫ, аҙыҡ өсөн ҡаралған сумманың барыһын да тотонмағандар, сөнки бөтәһен дә бирмәгәндәр уларға. Аренда-

# Арендала—йәш көстәр

Һөҙөмтәлә эшләп, һәйбәт эш хаҡы алып йәшәргә теләгән кешеләр аренда ысулына тотона. Шишмә районының Салауат исемендәге колхозында ла йәш белгестәр Илдар Бикташев, Наил һәм Фәнир Хөсәйеновтар, Раил Әхмәҙиев үткән йыл сусҡа балалары һимертеү буйынса аренда звеноһы *ойошторған.*

— Кешеләрҙең эшкә илке-һалҡы ҡарауы йәнгә тейҙе. Егеттәр менән спорт залында гер күтәрергә, волейбол уйнарға йыйылғанда аренда хаҡында йыш һөйләшә торғайныҡ. Аҙаҡ килеп үҙебеҙ ҙә көс һынап ҡарарға булдыҡ, — ти И. Бикташев.

Илдар Салауат исемендәге колхозға 1986 йылда, Башҡортостан ауыл хужалығы институтының зоотехния факультетын тамамлағас, тәғәйенләнеш буйынса килгән. Быйыл XXXVII өлкә комсомол конференцияһына делегат итеп һайланған.

Звенолағы иптәштәре Наил менән Фәнир Хөсәйеновтар бер туғандар түгел, ошо уҡ Уразбахты егеттәре. Икеһе лә БСХИ-ҙа колхоз стипендияһына уҡыған. Наил ветврач, белгес дипломын 1985 йылда алған, ә Фәнир агрономия факультетын тамамлаған. Арендаға күскәнсе баш энергетик булып эшләгән Раил Әхмәҙиев та иптәштәренән ҡалышырға теләмәйенсә, шул уҡ институтҡа ситтән тороп уҡырға ингән.

торҙар 49 мең һумлыҡ аҙыҡ алып, 15 мең һум аҡса экономиялаған. Бықтырылған аҙыҡ әҙерләү өсөн, айына 185 һум түләп, Камил Сабитовты яллағандар. Ветврач, электрик саҡыртырға тура килһә, сығымдар күберәк булыр ине. Тик мал дауалаусы ла, электр ҡорамалдары буйынса белгес тә үҙҙәренеке.

Аренда звеноһы бөтәһе 2523 сусҡа балаһы алған. Договорҙа ҡаралған күрһәткескә етмәһәләр ҙә колхозда беренсе урынға сыҡҡандар.

Колхоз быйылдан кооператив системаһына күсә. Үҙаллы эштең һөҙөмтәһен күргән егеттәр ҙә ҡул ҡаушырып ултырырға йыйынмай.

— Ҡиммәт тиреле йәнлектәр үрсетергә ниәт бар, — тине улар. — Тәүҙә йорт ҡуяндары ҡараһаҡ, аҡрынлап нутрий, аҡ төлкө тоторға булыр.

Уларға Р. Әхмәҙиев ҡына ҡушылмай.

— Миңә имтихандарға әҙерләнергә, сессияларға йөрөргә кәрәк буласаҡ. Иптәштәремә лә ҡыйынға тура киләр, үҙем дә йүнләп уҡый алмам, — ти Раил.

Ферма асыу өсөн иҫке ат һарайын алғандар. Унда ситлектәр ҡуйып, халыҡтан ҡуяндар һатып алыу ниәте менән йәшәй хәҙер Уразбахты арендаторҙары.

**Г. ҺӘҮБӘНОВА,**
Шишмә районы.

**ҺҮРӘТТӘРҘӘ:** комсомол-йәштәр аренда звеноһы етәксеһе Илдар Бикташев; Наил һәм Фәнир Хөсәйеновтар.

**Ю. КӘРИМОВ фотолары.**



Был мәҡәләлә Башҡортостандың көнбайыш райондарының береһе — Илеш районы ер-һыу атамалары тураһында һүҙ алып барыла. Ер-һыу атамаларын өйрәнеү шуны күрһәтә: Башҡортостандың көнбайыш өлөшө — башҡорттарҙың борон-борондан йәшәгән төйәге. Уның мең йылдан ашыу шанлы тарихы бар. Ә бына төбәктең киләсәге тураһында уйланырға кәрәк. Тиҫтәләрсә йылдар көнбайыш башҡортон үҙ рухи культураһынан айырып алырға тырышыу, татар әҙәби телендә уҡытыу һөҙөмтәһендә был төбәк кешеләре башҡорт телендә лә уҡый ҙа, һөйләй ҙә белмәй. Көнбайыш башҡортоноң этник йөҙө үҙгәрә. Урындағы халыҡ үҙенең кем икәнлеген дә онотоп бара. Ә был маңҡортлоҡҡа, рухи яланғаслыҡҡа килтерә. Быны ҡурҡыныс нәмә икәнен раҫлап тороу кәрәкмәй. Һәр кеше үҙ туған телен, еренең, халҡының тарихын белергә тейеш. Уға ер-һыу атамаларын өйрәнеп тә өлгәшеп була.

# ЕР-ҺЫУЫБЫҘ НИ ҺӨЙЛӘЙ?

### Илеш районындағы башҡорт ауылдары

Илеш районындағы ауылдарҙа төрлө милләт кешеләре (башҡорт, татар, рус, мари һәм удмурттар) йәшәй. Хәҙерге көндә ошо милләт кешеләре ҡайһы бер ауылдарҙа үҙҙәре генә, ә күпселек осраҡта башҡа милләттәр менән аралашып бергә йәшәйҙәр. Шулай ҙа ауылдар, уға кемдең тәү башлап нигеҙ һалыуына ҡарап, башҡорт ауылы, татар ауылы, рус ауылы, мари ауылы һ. б. тип йөрөтөлә.

Әлеге ваҡытта Илеш районында 66 башҡорт, 14 татар ауылы бар. Түбәндә һүҙ башҡорт ауылдары тураһында барасаҡ.

Башҡорт ауылдарының тарихын өйрәнгәндә, уларҙың сығышы яғынан төрлө-төрлө икәнлеге асыҡлана. Ҡайһы бер ауылдарҙы, мәҫәлән, ҡырғыҙ ҡәбиләһенә ҡараған башҡорттар төҙөгән, икенселәренә — йылан башҡорттары нигеҙ һалған. Этник яҡтан тикшергәндә, Илеш районындағы башҡорт ауылдары борон алты ҡәбиләгә ҡараған булған.

**Йылан** ҡәбиләһенә ҡараған башҡорт ауылдары исемлеге: Буралы, Иҫке Дөмәй, Этәй, Ишҡар, Түбән Йонно, Юғары Йонно, Түбән Йәркәй, Юғары Йәркәй, Ләяшты, Түбән Сереккүл, Юғары Сереккүл, Теләпән, Тәжәй, Янтуған, Рсай, Сәйетҡул һ. б.

**Ҡырғыҙ** ҡәбиләһенә ҡараған ауылдар исемлеге: Иҫке Айыу, Яңы Айыу (яртыһы), Илеш, Иҫәнбай, Иштирәк, Иҫке Күктау, Яңы Күктау, Ҡарабаш, Иҫке Ҡырғыҙ, Иҫке Татыш, Тыпый, Үрмәт, Шәммәт, Ябалаҡ.

**Йәлдәк** ҡәбиләһенә ҡараған ауылдар исемлеге: Оло Бишҡурай, Кесе Бишҡурай, Иләкшиҙе, Юғары Мансар, Сүлте, Төйләгән.

**Бүләр** ҡәбиләһенә ҡараған ауылдар исемлеге: Аҡҡүҙ, Бүләр, Исәмәт, Ҡәҙер, Ҡыпсаҡ (яртыһы), Сеңрән, Торасы.

**Гәрәй** ҡәбиләһенә ҡараған ауылдар исемлеге: Иҫке Айыу (яртыһы), Яңы Айыу (яртыһы), Теләкәй, Иҫке Хажы, Ҡыҙылъяр.

**Йәнәй** ҡәбиләһенә ҡараған ауыл берәү генә. Ул Ҡыпсаҡ ауылы. Был ауылдың бер яртыһы — йәнәй ҡәбиләһе башҡорттары, икенсе яртыһы — бүләр ҡәбиләһе башҡорттары.

Был исемлеккә инмәгән башҡа башҡорт ауылдары ла бар. Улар ошо ауылдарҙан айырылып барлыҡҡа килгән.

### Илеш районындағы ер-һыу атамалары хаҡында

Юғарыла беҙ, Ыҡ, Иҙәш, Ҡалмаш атамалары фин-угор телдәрендәге һүҙҙәрҙән яһалған тип әйтеп үткәйнек. Уларҙы боронғо фин-угор ҡәбиләләре ҡалдырған. Сөнки һәр халыҡ үҙе йәшәгән ерҙә туған теленең эске законсалыҡтарына ярашлы рәүештә ер-һыу атамаларының системаһын тыуҙыра.

**Көньяҡ Уралда, Ағиҙел, Дим, Ыҡ йылғалары буйында йәшәгән боронғо башҡорттар ҙа Ағиҙел (фольклорҙа Иҙел), Ҡариҙел (хәҙерге Уфимка), Күгиҙел (хәҙерге Дим), Сулман Иҙел (Кама) тигән йылға исемен барлыҡҡа килтергән.**

**Илеш районындағы хәҙерге ваҡытта ҡулланылып йөрөгән тау-таш, йылға, күл атамалары урындағы халыҡҡа яҡшы билдәле. Шулай ҙа уларҙың ошо төбәктә йәшәгән башҡорттарҙың боронғо тел үҙенсәлектәрен һаҡлағанына, моғайын, берәүҙең дә иғтибар иткәне юҡтыр. Бында мин Сүлте һәм Ләяшты ауылдарының исеме тураһында һүҙ алып барам. Атап әйткәндә, ошо атамаларҙағы -ты, -те ялғауҙары — боронғо кешеләргә хас булған телдең реликттары булып тора. Әгәр ҙә был атамалар хәҙерге Илеш башҡорттары һөйләшкән тел үҙенсәлектәренә ярашлы барлыҡҡа килһә, улар Сүлле, Ләяшлы формаһында ҡулланылыр ине.**

Тарихи документтарҙа Исәмәт, Турасы ауылы аша аҡҡан Әүеште, Иҫке Хажы ауылы аша аҡҡан Миләште, Ҡәҙер ауылы аша аҡҡан Көҙәште тигән йылғалар теркәлгән. Был атамалар ҙа **-ты, -те** аффиксы ярҙамында яһалған.

Илешкә күрше Туймазы районында Оло һәм Кесе Бишенде, Дүртөйлө районында Миңеште исемле йылғалар булыуы билдәле.

Бынан шул аңлашыла: Башҡортостандың көнбайышында һәм төньяғында башҡорттар борон икенсе төрләрәк һөйләшкән. Улар тел үҙенсәлектәре менән хәҙерге башҡорт теленең көнсығыш диалектына яҡын торған, тип фараз итеп була. Сөнки -ты, -те, -ды, -де, һ. б. шундай аффикстар менән исем яһау — көнсығыш диалект башҡорттарына хас сифат. Оҙаҡ ваҡыттар татар теленең йоғонтоһон кисереү арҡаһында был үҙенсәлектәр хәҙер юйылған. Был төбәктең телендә яйлап татар әҙәби теленә хас һыҙаттар барлыҡҡа килгән. Шулай ҙа боронғо тел үҙенсәлектәре ер-һыу атамаларында һаҡланып ҡалған.

### Боронғо ырыу, ҡәбилә исеменән яһалған атамалар

Һәр бер телдә ер-һыу атамалары бар. Улар шул телдәрҙең эске законлыҡтарына ярашлы барлыҡҡа килә. Телдәр күп булһа ла, был законсалыҡтар күп түгел һәм күп телдәр өсөн уртаҡ. Уларҙы беҙ ер-һыу атамаларының барлыҡҡа килеү принциптары тип атайбыҙ.

Беренсе принцип. Уның буйынса атамала объекттың эске һыҙаттары сағыла. Һыуыҡ йылға, Тәрәнкисеү, Олоялан, Аҡтау кеүек атамалар ошо принципҡа ярашлы барлыҡҡа килгән.

Икенсе принцип. Уның буйынса бер географик объекттың исеме икенсе географик объектҡа күсә. Йылға, тау исеме ауылға, ауыл исеме яланға күсергә мөмкин. Мәҫәлән, Иләкшиҙе ауылы шул исемле йылға буйында аталған.

Өсөнсө принцип. Ул йәмғиәттәге кешеләр, халыҡтар араһындағы мөнәсәбәттәрҙе, ул мөнәсәбәттәрҙең торошон сағылдырған атамаларҙы үҙ эсенә ала. Ауылдың тәү башлап нигеҙ һалыусы исеме менән, ауылда йәшәгән халыҡтың милләтенә, сағышына ҡарап аталыу осраҡтары күп кенә телдә бар. Улар ошо өсөнсө принципты тәшкил итә.

Түбәндә беҙ боронғо башҡорт ҡәбиләләре, ырыуҙары исеменән алынған атамалар хаҡында һүҙ алып барасаҡбыҙ. Милли яҡтан ҡатнаш ерҙәрҙә теге йәки был милләт исеменән яһалған атамалар ҙа күп була. Мәҫәлән, Мари Мәнәүеҙе, Татар Мәнәүеҙе, Башҡорт Самаҙыһы, Рус Самаҙыһы һ. б.

Башҡорттарҙың үҙҙәре лә төрлө ҡәбилә, ырыу, түбә, ара, аймаҡтарға бүлеп йөрөтөлә. Берәүҙәр үҙҙәрен, беҙ ирәкте ҡәбиләһенеке, икенселәр — беҙ дыуанай, өсөнсөләр — беҙ ҡаңлы ҡәбиләһе башҡорттары тип йөрөтәләр. Шуның кеүек ауылдар ҙа бер-береһенән айырылып йөрөтөлә.

Илеш районының Тыпый ауыл Советына ҡараған **Бүләр ауылы** бүләр тип аталған боронғо башҡорт ҡәбиләһе исеме буйынса аталған.

**Иҫке Ҡырғыҙ, Яңы Ҡырғыҙ** ауылдары атамаһы нигеҙендә ҡырғыҙ ҡәбиләһе исеме ята. Тәүҙә, әлбиттә, Иҫке Ҡырғыҙ ауылы барлыҡҡа килгән, унан Яңы Ҡырғыҙ (икенсе исеме Юлдаш) айырылып сыға. Ике ауыл да — ҡырғыҙ ҡәбиләһенән. Документтарҙа Иҫке Ҡырғыҙ ауылы — ҡырғыҙ ҡәбиләһенең ябалаҡ түбәһенә, Яңы Ҡырғыҙ (Юлдаш) ауылы шул уҡ ҡәбиләнең айыу түбәһенә ҡарағанлығы теркәлгән. Ауылдағы был башҡорттар үҙ әйберҙәрен айырыу өсөн, имза урынына «өҙәңге», «әүернә», «ҡуш әүернә», «ураҡ», «сүкеш» һәм «ю» тамғаларын ҡулланғандар. Был тамғалар солоҡ умарталарға, аттарға һ. б. баҫылған булған.

Ҡәҙер ауыл советындағы **Сеңрән** ауылына бүләр ҡәбиләһенең ләяшлы түбәһенә ҡараған башҡорттар нигеҙ һалған. 1740 йылдарҙа унда 124 башҡорт һәм 73 типтәр йәшәгән. Башҡорттарҙың малға һәм башҡа мөлкәткә һала торған тамғаһы түбәндәге формала һ булған.

**Ауыл үҙенең исемен сеңрән тип аталған ҡәбилә исеменән алған. Хәҙерге көндә был сеңрән башҡорттары Урал аръяғында, Силәбе өлкәһендә йәшәй. Әммә боронғо заманда улар Урал тауының көнбайыш яғында көн иткән булған.**

**Яңы Айыу ауыл Советындағы Иҫке Айыу, Яңы Айыу ауылдарының атамалары ла этнонимға бәйле. Тик былар, юғарылағы ауылдар кеүек, ҡәбилә атамаһынан түгел, ә (бәләкәйерәк этник төркөм) ырыу атамаһынан яһалған. Борон Иҫке Айыу ауылдар кеүек, ҡәбилә атамагәрәй ҡәбиләһенең бөртөк түбәһе һәм ҡырғыҙ ҡәбиләһенең айыу түбәһе башҡорттары төҙөгән. Түбә исеме буйынса ауыл Айыу ауылы тип аталған. Хәҙер халыҡ быны онотоп, ҡайһы ваҡыт Айыбауыл тип тә йөрөтә. 1840 йылда Айыу ауылында 188 башҡорт йәшәгән. Шул уҡ йылдарҙа башҡорттар бер ниндәй документһыҙ 1400 десятина ер биреп, 80 типтәрҙе ауылына ҡабул иткән. Ауыл эсенән һыу Миләште (икенсе урында Минлеште) тип аталған булған. Был гәрәй һәм ҡырғыҙ башҡорттарының боронғо тел үҙенсәлеген һаҡлаған атама.**

(Аҙағы бар).

Рәми

# СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

Кеше һәр саҡ алға ынтыла. Һәр саҡ үҙ-үҙе менән ҡәнәғәтләнмәй. Белгән һайын, уның күберәк белгеһе килә. Уға йылдар ҡосағында әллә ниндәй серҙәр йәшеренеп ятҡан кеүек тойола. Кешенең әллә ниндәй мөғжизәләр тыуҙырғыһы килә. Кеше мәңге керәшкә һыуһай. Уның ғәрәттән тыш бәхет менән ҡыуанғыһы, әллә ниндәй тәрән рәхәтлек менән ләззәтләнгеһе, әллә нисә күҙ менән күрелмәгән нәмәләрҙе күргеһе килә. Халыҡҡа ҙур, онотолмас, юғалмаҫ бер эш эшләп ҡалдырғы, уның йылы һөйөүенә лайыҡ булғы, ғорурланырлыҡ улы булғы килә. Әллә күпме өмөт! Әллә күпме хыял! Алдында ҙур маҡсаттың ҡояштай янып тороуы бөтә тормошоңдо йылытып, нурға күмеп тора. Маҡсатһыҙ йәшәүҙән дә мәғәнәһеҙ тормош юҡ. Үтелгән юлды үкенмәҫлек итке килә. Мөмкин тиклем һәр көндән тейешле өлөшөңдө алып ҡалырға, уны киләсәктә башҡарасаҡ эштәр өсөн тупларға кәрәк. Үҙҙәренең бушҡа үткән көндәре өсөн ҡайғырмаған кешеләр бик ҡыҙғаныс миңә.

Шәмем тирәһендә төн күбәләктәре әйләнә. Ниндәй йөрәклек: утҡа осоп киләләр ҙә — яналар! Ут — сәскә түгел шул.

Тормошта ла шундай күренештәр булырға мөмкин. Сәскәне уттан айыра бел.

**1 октябрь. III курс.**

Йыйылышҡа һуңламайым, тип йүгереп килеп ингәндә, Иван Завалин менән партбюро секретары Марков ҡаршыға осраны:

— Һине комскомитетҡа һайларға билдәләнек,— тине Завалин.

Яңы комскомитет һайланды. Барыһы — 9 кеше. Шуларҙың береһе — мин. Игорь Сеньков секретарь итеп һайланды.

Диларанан, Гөлсөмдән, Хәкимйән Зариповтан (ҠДУ) һәм Таңһылыу Кусимованан хат алдым.

Гөлсөмгә һағынып бөтә алмайым.

Комскомитетҡа һайланыу шатлыҡ та, ниндәйҙер ҙур бер йөк тә. Ҡапыл мин үҙемде бик етди кеше итеп һиҙҙем. Башҡалар алдында яуаплы булыу нисектер миңә яңы көс индерҙе.

**2 октябрь.**

Виктор Шкловский сюжет тураһында өсөнсө әңгәмәһен үткәрҙе.

Семинар үҙенең быйылғы тәүге занятиеһын башланы. Унда Рафаэлде лә (Рафаэль Сафин — **Т. Ҡ.**) алып килдем. Ул әле бер кемгә лә беркетелмәгән. Үҙе беҙҙең Смирнов төркөмөнә теләй. Унда уға ҡыйын булыр һымаҡ. Сергей Лушник, Владимир Федоров, Володя Морозов, Володя Нарожнов, Вадим Зубарев үҙҙәренең шиғырҙарын уҡыны. Сергей украинса уҡыны. Мин аҙ аңлайым. Рафаэлгә Сергей Васильевичтың ябай булыуы бик оҡшаны.

Семинарҙан һуң Шакирға (Шакир Янбаев — Т. Ҡ.) Хәҙисәнән килгән посылканы барып алдыҡ. Уның паспорты теркәлмәгән әле. Шуға күрә аҡса-фәлән булһа, мин алып бирел торам. Хәҙисә менән Шакир араһында иҫ киткес матур дуҫлыҡ, ҙур мөхәббәт. Шағир үҙе баларса иҫерек унан! Уларҙың мөхәббәте беҙҙең өсөн дә шатлыҡ. Миңә бигерәк тә. Әйтерһең, мин дә — Шакир.

Посылканы алып ҡайтҡас, Рафаэлдең бүлмәһендә астыҡ һәм бөтәбеҙ ҙә бергә йыйылып — Шакир, Даһи, Рафаэль — Хәҙисәнең күстәнәсенән ауыҙ иттек. Алмалар, әллә ниндәй нәтермәстәр, шоколад һалған.

Даһи иртәгә докладҡа әҙерләнгән. Фадеевтың «Йәш гвардия»һының икенсе баҫмаһы тураһында һөйләйәсәк. Бергәләп уҡып тикшерҙек.

Хәҙер бына ниндәй күмәкбеҙ инде! Күңелле! Ҡауыштыҡ! Инде хат аша ғына һөйләшә торған саҡ-суҡтар түгел беҙ. Шакир, Рафаэль, Рәйес — әҙәбиәт институтының тәүге курс студенттары. Инде бер ай уҡыйлар. Ҡыҙыҡ егеттәр. Һәр береһе бер төрлө. Һәр береһендә һоҡланғыс яҡтар бар.

Даһи менән, әлбиттә, мин күп һуғышам, ҡаршылашам. Әле бөгөн дә төкөшөп алдыҡ. «Совет Башҡортостаны»на МДУ-ны тәҙәүсе Башҡортостан ҡыҙҙары тураһында бергәләшеп бит әҙерләнек. Даһи ойоштороусы булды. Мин «Өс һеңел» тигән очерк яҙҙым. Даһи бик ашыҡтырҙы. Тиҙ үк өлгөртөп бирҙем. Әсғәт фоторәсемдәрҙе лә өлгөрттө. Даһи уларҙы тиҙерәк Ғафаровҡа ебәрергә тейеш ине. Ләкин, үҙе яҙып өлгөрмәгәнгә, беҙҙекеләрҙе ебәрмәне. Партияның XIX съезы алдынан эшләнә торған эш өҙөлдө. Материал һуңланы. Мин нык ҡына асыуландым. Үпкәләштек.

— Билләһи баҫыласаҡ, асыуланма инде, Рәми, бына күр ҙә тор — баҫыласаҡ!— ти Даһи, ҡулын биреп.

Иәй көнө лә ул эште боҙҙо. Ул 1-се, мин 2-се курсты бөтөрөп, Башҡортостанға ҡайтҡас уҡ, Әсғәтте лә үҙебеҙ менән алып, Башҡортостан буйынса сәйәхәткә бергәләп сығып китергә тейеш инек. Был хаҡта ҡыш буйы һөйләшелде. Нисек булһа ла, алға ҡуйылған маҡсатҡа ирешергә тейеш инек. Булманы! Даһи бер имтиханын бирә алмай, уны аңынан тапшырып та тормайынса, Өфөгә ҡайтып китте. Беҙ Әсғәт менән ҡайтып төшәүгә, ул инде «Әҙәби Башҡортостан»-ға инеп ултырған — фольклор йыйыу тураһында уйлап та бирмәй. Беҙ икәүләшеп кенә сығып китергә булдыҡ. Фәндәр академияһының Башҡортостан филиалынан эш алып сығып киттек. Иәй күңелле, файҙалы үтте. Беҙ ҡайтыуға Даһи өйләнергә лә өлгөрә һалған.

Нураниәнән тәүҙә оҙаҡ ҡына хат килмәй торҙо. Даһи нишләргә лә белмәй йөрәнө. Һәр иртә һайын төштәрен һөйләне. Көндәрҙән бер көндө барыбыҙға ла шатлыҡ булды — Даһиҙың кәләшенең хаты килде!

Даһи менән ҡаршылашырға тура килә икән, нишләйһең, яҙмыш бер. Йәшәйбеҙ бергә. Уның мин оҡшатҡан яҡтары ла бар. Күп сифаттары өсөн уға хөрмәт менән ҡарайым. Әле ул Али Карнайҙың «Беҙ ҡайтырбыҙ»ы буйынса пьеса яҙа. Трагедия!— ти үҙе. Дәртле тотондо. Һәр яҙғанын миңә уҡый бара. Нисек сығыр?

**3 октябрь.**

Аслы-туҡлы йәшәгән көндәр. Даһиҙың да, Рафаэлдең дә, Рәйестең дә, Рәмиҙең дә хәлдәре хөрт. Бер Шакирҙы ғына йолоҡҡолайбыҙ. Аҡсаны мин барыһынан да күп алам. Крылов исемендәге 480 һумлыҡ стипендия. Ләкин минең ҡулда аҡса ут — ҡулды бешерә. Иә терегөмөш — тотоп булмай.

Рсполиграфиздатҡа шылтыраттым. Ермаков иртәгә сәғәт 5-кә килергә ҡушты. Салауаттың шиғыр һәм йырҙар китабына яҙған мәҡәлә тапшырылды унда. Минең тәүге мәҡәлә — рецензия. Тәүге уҡыу көнөндә мине Серегин директорға саҡырып, Рсполиграфиздаттан килгән редактор менән таныштырҙы. Һәм бына мин бер 10—12 көнләп, Ленин китапханаһынан ҡайтмайынса, тәүге эште эшләйем: «Салауат Юлаев шиғырҙарының яҙмышы һәм уларҙың руссаға тәржемәһе хаҡында».

Редакторға ул оҡшаны һәм уның кәңәштәре лә файҙалы булды. Киләсәктә эштәр алып торорға һөйләшеп килештек. Миңә теләһә ниндәй ҡара эште башҡарып өйрәнергә кәрәк.

Рецензия күп нәмә бирәсәк.

Кис Переделкинола яңы студсовет һайланыҡ. Шакир ҙа һайланылды.

Студсоветҡа тиклем «Пушкин в воспоминаниях современников» тигән китапты уҡып ултырҙым. Спецкурсты ла Пушкин буйынса тыңлау өсөн С. М. Бонди группаһына яҙылдым. Быйыл Пушкинды ныҡлап өйрәнеү — төп маҡсатым. Әле уның миндә «Новые страницы Пушкина» тигән китабы ята.

**13 ноябрь.**

«Мариат! (Мариат Шакирова — **Т. Ҡ.**)

Бәлки, һин тормошоңа әллә күпме күңелһеҙлектәр килтергән Рәмиҙе онотоп та бөткәнһеңдер. Минең был хат һиңә бер аҙ сәйер тойолор. Һин көтмәгәнһеңдер ҙә уны. Мин үҙемде һинең алда әллә ниндәй ғәйеп эшләгән кеүек хис итеп киттем...

**(Дауамы. Башы 1—6-сы, 11—15-се, 19—24-се һандарҙа).**

# ФЕКЕРҘӘР УРТАҠЛАШЫП

Күптән түгел Өфөлә уҡытыусыларҙың фәнни-практик конференцияһы булып үтте.

1-се һанлы интернат-мәктәптә үткәрелгән дискуссияға йыйылыусылар башҡорт ғаиләһенең традициялары, йолалары һәм уларҙы тәрбиә эшендә ҡулланыу темаһына һөйләште.

Йәмғиәткә сәләмәт балалар тәрбиәләүҙә ғаиләнең роле тураһында Зианчуранан килгән Иҫәнғол район больницаһы врачтары А. Х. Хәмитов һәм А. Г. Хәмитова сығыш яһаны. Сибайҙың 1-се һәм 5-се һанлы мәктәп директорҙары — Э. А. Исламов, У. Ш. Атанғоловтарҙың социаль-педагогик үҙәктәр төҙөү тәжрибәһе менән уртаҡлашыуы ла фәһемле булды.

Һөйләшеүҙең беренсе өлөшө Әбйәлил районы Хужан башланғыс мәктәбе уҡытыусыһы К. Х. Абдуллинаның «Милли байрамдарҙың сығанағы» тигән сығышы менән тамамланды.

Икенсе өлөштә БАССР-ҙың атҡаҙанған уҡытыусыһы Зөмәрә Вәли ҡыҙы Хисмәтуллинаның дәресен ҡарау ине. VIII класта үткән география дәресе Башҡортостанға арналды.

Башҡортостан Урал тауҙарынан башлана. Уҡытыусы уҡыусылары менән Урал тауының иң бейек нөктәһе Рәздә походта булыуҙары тураһында әйтеп үтте. БДПИ-ның IV курс студенты, әлеге көндә мәктәптә практика үтеүсе, буласаҡ география уҡытыусыһы Хәлил Фәттәхов ағайҙары «Урал» йырын йырлап ишеттергәс, бер нисә уҡыусы Урал тураһында яттап белгән шиғырҙарын да һөйләп күрһәтте.

Уҡытыусылар үҙҙәре лә республиканың төрлө райондарынан йыйылған. Уларҙың һәр береһе төҙөгән «Минең ауылым» альбомында, ауылдың географик үҙенсәлектәренән тыш, уның тарихы, бөгөнгө тормошона байҡау яһала.

Уҡытыусының, уҡыусыларҙың һөйләүе буйынса улар дәрестә алған белемдәрен йәйге һәм ҡышҡы каникулдарҙа ойошторолған экспедициялар, походтарҙа арттыралар. Уларҙың маҡсаты — булған урындың географик үҙенсәлектәрен асыҡлау, күҙәтеү менән бер рәттән, шул райондан сыҡҡан данлы шәхестәрҙе асыҡлау, уларҙың истәлеген мәңгеләштереү. Мәҫәлән, Зөмәрә Вәлиевна уҡыусылары менән Баймаҡ районының Ғәҙелша шарлауығында, Бөрйән районының Шүлгән мәмерйәһендә, Белорет районы Ассы сығанағында, Салауат районы Ҡорғаҙаҡ мәмерйәһендә булғандар. Хәйбуллала Сергей Чекмарев эҙенән үткәндәр, Куйбышев өлкәһендә булып, Һәҙиә Дәүләтшина, Ғөбәй Дәүләтшинаға арналған иҫтәлектәрҙән альбом эшләүгә ирешкәндәр. Республикабыҙға күп кенә күренекле шәхестәр биргән Ырымбур, Силәбе өлкәләрендә, Курган өлкәһендә булыу ҙа уҡыусыларҙың донъяны танып-белеүен киңәйтә.

Балаларҙы Салауат Юлаев рухында тәрбиәләүгә айырыуса күп көс һала Зөмәрә Вәлиевна. Эстонияның Пальдиски ҡалаһында Салауат Юлаев һәйкәле ҡуйылыу 1-се интернат-мәктәп уҡыусыларының, Зөмәрә Вәлиевнаның, Өфө авиация институтының тырышлығы арҡаһында икәне хәҙер газета уҡыусыларға яҡшы таныш инде.

Эстонияға сәйәхәтте уҡыусылар киңәнеп хәтерләй.

— Хәрби караптың эсендә булыу, сик һаҡсылары, моряктар менән осрашыу бигерәк тә иҫтә ҡалды, — тип һөйләй малайҙар. — Улар беҙгә эттәрен, ҡул һуғышы алымдарын күрһәттеләр.

Дәресте Зөмәрә Вәлиевна Салауат Юлаев музейында тамамланы. Бындағы һәр экспонаттың тарихы уҡыусыларҙы ғына түгел, ҡунаҡтарҙы ла ҡыҙыҡһындырҙы.

Рәми Ғариповтың музейында булғандан һуң, конференция эшен дауам итте. Шағирә К. Кинйәбулатованың сығыш яһап, бер нисә сеңләүҙе сеңләп күрһәтеүе лә һөйләшеүгә үҙенсәлек өҫтәне.

**З. АБДУЛЛИНА.**

• Резонанс

# ҺӨЙЛӘҮСЕЛӘР КҮБЕРӘК ШУЛ...

«Йәшлек» газетаһының 19-сы һанында баҫылып сыҡҡан «Һөйләшеүҙән уҙа алмайбыҙ» тигән мәҡәләне уҡыным да, үҙ фекерҙәремде яҙырға булдым.

Айгөл Хәзневаға тулыһынса булмаһа ла ҡушылам. Уның яҙыуы буйынса, ирҙәр бер нәмәгә яраҡһыҙ, эскесе, ҡатын туҡмаусы итеп күрһәтелә. Беҙҙең ауылда ла эскән ирҙәр, ҡатындар бар, ә шулай ҙа тәртипле, өлгөлө булырлыҡ кешеләр күп. Араҡы тыйылмаған саҡта ла кем эсеп йөрөгән булған, шулар һаман да эсә.

Ауыл ерендәге ҡатын-ҡыҙҙың йәшәү шарты менән ҡаланыҡыларҙы сағыштырып ҡараһаң, ер менән күк араһы. Ауылда күп ҡатын-ҡыҙ фермала эшләй. Иртән биштә эшкә китә, киске һигеҙенсе яртыла ҡайта. Ял итергә ваҡыты ла ҡалмай. Ялға сығабыҙ тиһә лә алмаштырырға кешеләр юҡ.

Башҡаларға ла еңелдән түгел. Һәр ғаиләлә алты-ете кеше, уларҙы ашатырға, керен йыуырға кәрәк. Ҡалалағы кеүек һыу өйгә килеп тормай, йылғаға бараһың. Балаларға кейем эҙләп Баймаҡ, Сибай ҡалаларына, Силәбе өлкәләренә лә сығып китәһең.

Мал тәрбиәләргә, йәй көндәре бесән, утын әҙерләргә кәрәк. Ҡалалағы кеүек әҙер ҡамыр һатылмай, уны үҙең баҫып алаһың. Санаторийҙар тураһында уйлап та бирмәйҙәр, уларға ҡайҙан путевка тейһен инде! Һаулығы ҡаҡшап, аяҡтан йығылғансы йөрөйҙәр ҙә, шунан больницаға йүгерәләр.

Яҡшы тормош тураһында һөйләүселәр күп, ә тейешенсә эшләүселәр һирәк, шулай булғас, ысын үҙгәрешкә тиклем йыраҡ әле беҙгә. Ул ҡасан булыр икән?

**Г. УСМАНОВА,**
**VIII класс уҡыусыһы.**
Баймаҡ районы,
Сыңғыҙ ауылы.




Владимир Кусочкин — Мәскәүҙә ВЛКСМ район комитеттары секретарҙары араһында иң йәше. Уға 23 йәш. Яңы вазифала ике генә ай эшләй. Үткән йыл В. И. Ленин исемендәге Мәскәү дәүләт педагогия институтының филология факультетын тамамлаған. Факультетта комсомол секретары, һуңынан институттың ВЛКСМ комитеты секретары урынбаҫары булып эшләй. Үткән йылдың декабрендә район конференцияһында уны комсомолдың Ленин район комитеты секретары итеп һайлайҙар. Был вазифаға альтернатив кандидатура булмай. Бөгөнгө көндә, үкенескә ҡаршы, «йылы булмаған» урынды биләргә теләүселәр бик күп, тип әйтеп булмай.

# «НИ ӨСӨН МИН АППАРАТСЫ БУЛДЫМ»

**— Володя, һин ни өсөн райком секретары булырға риҙалаштың?**

— Хәҙер был көндәрҙе тәкәллендерә. Эш хаҡы ла иң кителлек түгел, өҫтәмлектәр ҙә юҡ, иртәнән ҡара кискә тиклем — эш. Ләкин миңә йәнле политик эш оҡшай. Мин комсомолдың яңырыуына ышанам. Йәштәргә үҙенең политик ойошмаһы кәрәк. Дөрөҫ, әлегә еңелдән түгел.

**— Үҙегеҙҙең комсомол ойошмағыҙ тураһында һөйләп әле.**

— Ленин районы — баш ҡала иң ҙур райондарҙың береһе. Уҡыу йорттары һәм фәнни-тикшеренеү институттары күп. 46 мең комсомолец иҫәпләнә. Дөрөҫ, әле бер ай элек кенә улар 22 меңгә күберәк ине.

**— Комсомол сафынан үҙҙәре теләп сыҡтылармы?**

— Ундайҙар ҙа бар. Бына яңыраҡ В. И. Ленин исемендәге Мәскәү дәүләт педагогия институтының физика факультетынан ВЛКСМ комитеты секретары Родион Гладунцак билетын өҫтәлгә һалды. Комсомолдың яңырыуына, уның кәрәклегенә ышанмайым, тип белдерҙе. Әлбиттә, был үкенесле. Дини сәбәптәр буйынса ла союз менән хушлашалар. Ләкин эш унда ғына ла түгел... Хәҙер Мәскәү дәүләт университетының ҙур комсомол ойошмаһы ҡала комитетында иҫәптә тора. Ләкин беҙҙә университеттан тыш та районда 18 мәктәп, бер нисә техникум, ес институт, Метрострой, ГУМ...

**— Әлеге мәлдә район комсомолецтарын нимә борсой?**

— Нигеҙҙә, бөтә кешене борсоған мәсьәләләр. Яңыраҡ мәктәп комсомол ойошмаларының район конференцияһы уҙғарылды, улар унда үҙ платформаһын эшләне. Комсомол эшенең формаларын һәм ысулдарын, йөкмәткеһен үҙҙәре һайларға, айлыҡ взностар күләмен үҙаллы билдәләргә һәм улар менән үҙҙәре теләгәнсә тотонорға теләйҙәр. Комсомолецтарҙы ике тинлек взностар кәмһетә, 1 һум түләргә лә риза, тик улар менән иҫәпләшһендәр генә. Платформаның тағы ла бер ҡыҙыҡлы пункты — комсомолецтар запростар менән юғары комсомол, партия һәм совет органдарына үҙаллы мөрәжәғәт итергә һәм конкрет яуап алырға теләй. Һәм иң мөһиме — улар альтернатив йәштәр ойошмаларын төҙөү мөмкинлеге өсөн сығыш яһай. Өҫтәүенә, егеттәр һәм ҡыҙҙар шундай икеһе ойошмала ағза була ала. Уҡыусылар комсомолдың ойошҡан үҙаллылығы өсөн сығыш яһай. Район, ҡала комитеттары секретарҙарының мотлаҡ КПСС ағзаһы булмауын талап итә.

Дөрөҫ, мәктәп уҡыусыларына үҙ хоҡуҡтарын «яҡлау» әлегә ҡыйынға тура килә. Сөнки халыҡ мәғарифында, минеңсә, күберәк консерваторҙар һәм бюрократтар эшләй. Шуның өсөн дә 14 йәшлек үсмерҙәрҙең елкәндәр менән бәйләнеше юҡ, тегеләре уларҙы аңламай.

**— Мәктәптең тәүге ойошмалары тәрән йоҡоға сумған, тигән фекер йөрөй...**

— Беҙҙә лә һүлпәнлек бар. Күптәр тик 11-се класта ғына комсомолға инә. ВЛКСМ ағзаларын яңынан теркәү дөрөҫ булыр ине, тип уйлайым. Комсомол башлыса юҡ һәм бер кемгә лә кәрәкмәй, тигәндәр уның сафынан сыҡһын. Беҙ аҙырәк ҡаласаҡбыҙ, ләкин эш менән шөғөлләнәсәкбеҙ. Мартта район активының уҡыуын үткәрергә уйлайбыҙ, унда бөтә актив уҡыусыларҙы иҫәпкә аласаҡбыҙ, уларға ҡыҙыҡлы эш тәҡдим итәсәкбеҙ. Беҙҙең район өсөн шәфҡәтлелекте иң мөһим сара, тип әйтер инем. Ленин районында ике меңгә яҡын инвалид. 40 инвалид бала иҫәпләнә. Һәм был кешеләр беҙҙең ярҙамға мохтаж.

Беҙ үҙ фекеребеҙҙе башҡаларға көсләп таҡырға йыйынмайбыҙ. Күберәк тәүге ойошмаларҙың фекеренә ҡолаҡ һалырға кәрәк. Бик күп мәктәптәрҙә яҡшы традициялар бар, уларҙы артабан һаҡлау һәм үҫтереү зарури. Атап әйткәндә, 29-сы махсус мәктәптә ижтимағи-политик эш яҡшы ҡуйылған — политик дискуссиялар һәм брифингтар уҙғарыла. Һәр мәктәптә үҙенсә ҡыҙыҡлы нәмәләр бар. Тәжрибә менән уртаҡлашырға кәрәк. Беҙҙә бер-беребеҙҙең эштәре тураһында информацияның юҡлығы бәкәлгә һуға.

**— Ә студенттарҙың хәле нисек?**

— Студенттар мәктәп уҡыусыларына ҡарағанда активыраҡ. Вуздарыбыҙҙың тәүге комсомол ойошмалары ҡала конференцияһына документтарҙы әҙерләүҙә актив ҡатнашты. Беҙ шунда студенттар фракцияһын төҙөргә, ә һуңынан, конференция тамамланғандан һуң, уларға комиссиялар статусын бирергә тәҡдим иттек.

Бында проблема бар... Конференцияға 430-ға яҡын делегат һайланған, шуларҙың 108-е — вуздарҙан. Күп меңле баш ҡала студенттар ойошмаһы өсөн был бик аҙ. Бынан тыш, президиумда 50 кеше генә эшләйәсәк: яртыһынан күбеһе — ВЛКСМ район комитеттарының беренсе секретарҙары. Конференцияға һайланған делегаттар, йәғни беҙҙең район йәштәре конференцияла ла, президиумда ла студенттарҙың мәнфәғәтен киңерәк сағылдырыуҙы талап итә. Беҙ Мәскәү конференцияһын даими эшләүҙә, ә студенттар фракцияһын даими комиссияларға әүерелдерәү тәҡдимен яҡлайбыҙ. Был комиссиялар делегаттар алдында эшләнгән эш тураһында отчет бирһен.

**— Һеҙ фракция көрәшенең делегаттарҙы мөһим мәсьәләләрҙе хәл итеүҙән ситләштереүенән шикләнмәйһегеҙме?**

— Мин «фракция» һүҙенән ҡурҡмайым, ләкин бөтә көстәрҙе туплау өсөн көрәш яҡлымын. Әйтәйек, социаль билдәләр буйынса — студенттар, мәктәп уҡыусылары, йәш эшселәр — бүленһәк, бер нәмәгә лә ирешә алмаясаҡбыҙ. Беҙҙең дә, ВЛКСМ-дың да проблемалары уртаҡ һәм уларҙы бергә хәл итергә кәрәк. Ләкин ҙур эш өсөн компромисҡа барыуҙан да ҡурҡырға ярамай.

**— Һиңеңсә, тәүге комсомол ойошмаларын яңыртыу өсөн нимә эшләргә кәрәк?**

— Әлбиттә, уларға ойоштороу һәм финанс үҙаллылығы һәм хоҡуҡтар бирергә кәрәк.

**— ВЛКСМ-дың киләсәген нисек күҙ алдына килтерәһең?**

— Тик политик йәштәр ойошмаһы сифатында. Союздың маҡсаты — политик ысулдар менән үҙ ағзаларының мәнфәғәтен яҡлау. Комсомолға дөйөмселек кәрәк. Альтернативалы йәштәр ойошмаларын төҙөргә рөхсәт итергә кәрәк, тип иҫәпләйем. Ләкин шунһы ҡыҙыҡ, һәм был турала күпме һөйләйбеҙ, ә ни өсөндөр бер кем дә ундай ойошмалар төҙөргә ашыҡмай. Бәлки барыһын да комсомол ҡәнәғәтләндерәлер?

**— «Серго альтернативаһы» хәрәкәтенә мөнәсәбәтең нисек?**

— Ыңғай. Күңеле менән союздың яңырыуы өсөн борсолған инициативалы кешеләрҙең табылыуы яҡшы. Улар ҙа комсомолды үҙгәртергә теләй, ләкин үҙ юлдары менән. Тәҡдимдәре юл ярыуға хоҡуҡлы. Уларҙы ентекле анализларға һәм иң алдынғыларын иҫәпкә алырға кәрәк. Был осраҡта ла компромисс һәм үҙ-ара килешә белеү мотлаҡ. Шулай уҡ сит кешенең, хатта һинең фекереңә ҡаршы булһа ла, фекерен ихтирам итергә кәрәк.

Интервьюны
А. СЕМИЛЕТКИН
алды.

## Архипелагтың яҙмышы

— *Беҙ Александр Исаевич* Солженицындың наказын үтәнек, — ти «ГУЛАГ архипелагы»н ҡуйған Мәскәү экспериментал театрының художество етәксеһе В. С. Спесивцев.

— Әлегә тамашасылар бөтә спектаклде түгел, генеральный репетицияларҙы ғына ҡарай ала. Ни өсөн?

— Беҙ Александр Исаевичҡа хат ебәрҙек. Спектаклде күрһәтеүгә унан рөхсәт көтәбеҙ.

— Һеҙҙең Солженицындың ижадына мөрәжәғәт итеүегеҙ — конъюнктураға хөрмәт күрһәтеүме?

— Һис тә улай түгел. Романдағы дөрөҫлөк, билдәлелек һәм кешелек йәшәйешенең кимәле хаҡында хыяллана ғына алабыҙ әлегә.

— Һеҙҙең спектакль нимә тураһында һуң?

— Беҙҙең турала... Тағы ла культ тыуҙырған халыҡ һәм халыҡ тыуҙырған культ тураһында.

— Һеҙҙең спектаклде тамашасылар нисек ҡабул итә?

— «Рәхмәт! Йәшәһен Солженицын!» —тип ҡысҡырып, рәхмәт белдерәләр.

Г. РЕЗАНОВ.

## Рак ауырыуына ҡаршы

Үкенескә ҡаршы, рак ауырыуынан дауа әлегә юҡ. Донъяның бөтә медиктары был проблема менән шөғөлләнә, ләкин шуның менән бергә ауырыуға дусар булғандарҙың ғазабын еңеләйтеү өҫтөндә лә эшләүселәр бар. Югославияның Белград онкология һәм радиология институтынан врач-тикшеренеүсе Драго Тринич был изге эштә ҙур ғына уңышҡа өлгәшкән. Уның ысулы, белгестәр раҫлағанса, ябай, арзан һәм ышаныслы. Ул «бороңдан билдәле булған туңдырыу принцибына ҡоролған. Махсус зонд аша һәм компьютер контроле аҫтында тәндең ағыуланған өлөшөнә 165 температуралы шыйыҡ азот индерелә. Ул тулыһынса ауыртыуҙы туҡтата, шуның менән кешене ғазаптан азат итә.

В. ХЛЫСТУН.

## XX быуат ауырыуы

Статистика мәғлүмәттәренә ярашлы рәүештә, Латин Америкаһында СПИД менән ауырыусыларҙың һаны артҡандан-арта. Атап әйткәндә, 1982 йылдан алып ҡитғаның 17 илендә 6 383 осраҡ теркәлгән, шуларҙың 4 меңгә яҡыны 1986 йылдың декабренән алып 1988 йылдың апреленә тиклемге осорға тура килә.

Ҡитғала СПИД буйынса тәүге урынды Бразилия тота. Бразилия хөкүмәте илдә СПИД-ты таратыуға ҡаршы тәүәккәл көрәш иғлан итте.

ҺҮРӘТТӘ: СПИД ҡорбандарының береһе.

ТАСС фотоһы.

## ҠОЯШ ЙЫЛЫҺЫН ФАЙҘАЛАНЫП

ГФР. Илдә автомашиналар йыл һайын 40 миллиард литрға тиклем яғыулыҡ яндыра, был һауаның артыҡ бысраныуына килтерә.

ГФР-ҙа ҡояш энергияһын файҙаланыу өлкәһендә тикшеренеүҙәр ҙур темптар менән алып барыла. Еңел автомобилдәрҙең өс моделе һәм катерҙың бер моделе уйлап табылған, улар ҡояш энергияһына эшләй. Был яңы моделдәр тирә-яҡ мөхитте бөтөнләй бысратмай, өҫтәүенә, уны тотоноу арзанға төшә. Атап әйткәндә, 100 саҡрым араға тотоноуҙар 40 пфеннигҡа тура килһә, эске яғыулыҡ двигателе менән урта класлы еңел машинаның — 15 марка.

ҺҮРӘТТӘ: яңыраҡ Бонила журналистарға күрһәтелгән моделдәрҙең береһе.

ТАСС фотоһы.

Карам БАКИРОВ

## Урал инәһе

*Башҡортостандың беренсе халыҡ яҙыусыһы Зәйнәб апай Биишеваға.*

Ҡара төндө бергә яҡтыртырға
Ай күршеһе йондоҙ ҡабына,
Иүгерә-атлап, һин дә килеп баҫтың
Тарих ҡыҙы — Һәҙиә янына.

Ғәзеллектең бизмәненә һалһаң,
Билдәле бит күпме тартыры —
Үҙеңдән ҙур йөктәр күтәргәнһең,
Һин түгелме хеҙмәт батыры?

Ялағайҙар ҡойроҡ болғап ҡына
Дәрәжәгә менде үрмәләп,
Ә һин үҫтең, Урал тауы кеүек,
Башҡортостан менән бергәләп.

Һин дә көлдөң, әммә ихлас көлдөң,
Иәшәй белдең йырҙа йырланып,
Күкрәгеңә орден теҙмәнең тик



Хәйлә-мәкер менән йылмайып.

Был һүҙҙәрем минең үсле түгел,
Был һүҙҙәрем минең көслөләр.
Инәйебеҙ — халыҡ ҡылысы бит,
Әйткәнем дә үҙе төҫлөләр.

Закондан тыш аҙмы ойошмалар
Үҙ итмәһәң әгәр, алған үс.
Кәртәләнгән емеш ҡыуағылай
Халҡың булды һиңә таяныс.
Хәрефтәрҙән ҡойоп һәйкәл һалдың,
Даулы егермence быуатта,
Шаршауын беҙ астыҡ мәңгелеккә,
Зәйнәб апай, үҙең һау саҡта.



# Ил нурында балҡып...

Телевидение, радио аша саҡырыуҙар ойоштороп, хеҙмәт коллективтарына еткереп тә халыҡ ихлас йыйылмаған тантаналар республика һәм, ғөмүмән, илебеҙ тарихында аҙаҡҡы бер нисә йылға тиклем ғәҙәти хәлгә әүерелгәйне. Хәҙер иһә хәлдәр башҡаса, бер ниндәй белдереүһеҙ ҙә кешеләр үҙенең күңеле тартҡан ергә йыйына һәм байрам итә. Үткән аҙна аҙағында Өфөлә, Нефтселәр культура һарайында, үткән кисә менән дә шулай булғандыр, моғайын.

Был көндә республика йәмәғәтселеге күренекле башҡорт яҙыусыһы, Салауат Юлаев премияһы лауреаты Зәйнәб Биишеваға БАССР-ҙың халыҡ яҙыусыһы исеме биреүгә арналған байрам кисәһенә йыйылғайны.

«Аҡ тирмә» башҡорт мәҙәниәте клубы менән Яҙыусылар союзы берлектә үткәргән был байрамға республикабыҙҙың төрлө яҡтарынан төрлө милләт кешеләре саҡырылғайны. Осрашыуҙы БАССР Яҙыусылар союзы идараһы председателе урынбаҫары шағир Ҡәҙим Аралбаев асты. Ул әҙибәнең ижад юлына байҡау яһаны һәм Яҙыусылар союзының «Башҡорт АССР-ы халыҡ яҙыусыһы» статусын булдырыу тураһындағы тырышлығы уның бер аҙ һуңлап булһа ла, республиканың Верховный Советы тарафынан хуплау табыуы тураһында әйтте.

Яҙыусының ижад юлына күҙәтеүен тамамлап, докладсы былай тине: «Һеҙ бәхет ҡошон әҙләнегеҙ, артынан ҡыуманығыҙ, ул үҙе һеҙҙең ҡулығыҙға ҡунды». Ә бит уйлап ҡараһаң, ниндәй дөрөҫ һүҙҙәр. Ғүмеренең 60 йылдан артыҡ ваҡытын наградалар һорамай ижадҡа биргән яҙыусыны халыҡ үҙе шул исемгә күтәрҙе түгелме?

Ф. Солтанов, З. Исмәғилев, Р. Шәкүр, Я. Хамматов, М. Ҡолшәрипов, М. Юлмөхәмәтов, М. Бураҡаева, Р. Солтанова һәм Ә. Таһироваларҙың сығыштары ла бөйөк яҙыусыбыҙҙың тормош юлын һәм ижадын юғары баһалау булып яңғырағандыр.

Әҙибәне яҡташтары — Күгәрсен район вәкилдәре ҡотланы. Артист Р. Заһретдинов етәкселегендәге балалар ансамбле, ҡурайсылар төркөмө, йырсы З. Мәхмүтовтың сығыштарынан һуң яҙыусының үҙенең поэмаһы буйынса ойошторолған сәнғәт институты студенттары монтажы ҡыҙыҡлы булды. Р. Солтангәрәева менән Р. Сөләймәновтарҙың ҡобайыры иһә Зәйнәб Биишеваға бағышланды.

В. ИШЕМҒОЛОВ.



ҺАУМЫ, ҠОЯШ!

Ю. КӘРИМОВ фотоһы.

Күптән түгел саңғы менән трамплиндан һикереү һәм двоеборье буйынса олимпия резервының махсуслашҡан балалар-үсмерҙәр спорт мәктәбе республика беренселегенә ярыштар ойошторҙо. Унда төрлө төркөмдәр — ирҙәр, юниорҙар, өлкән һәм урта йәштәге үсмерҙәр, малайҙар — ҡатнашты.

1977 йылда тыуғандар һәм уларҙан да бәләкәйерәктәр 20 метрлыҡ трамплинда көс һынашты. Был улар өсөн беренсе рәсми ярыш булды. 19 һәм 20 метрға һикереп, Өфөләге 50-се мәктәптең етенсе класс уҡыусыһы Руслан Вәлиев еңеү яуланы.

1975—76 йылда тыуған саңғысылар 30 метрлыҡ трамплинда көрәш алып барҙы. 37,5 метрға һикергән Марат Вәлиев иң көслө спортсы тип табылды. Марат 1973—74 йылда тыуған егеттәр менән дә 45 метрлыҡ трамплинда ярышып, өсөнсө урынды алды. 141-се һөнәрселек-техник училищеһы уҡыусыһы Алексей Триполец, 42 һәм 46 метрға килеп төшөп, беренсе булды.

70 метрлыҡ трамплинда Сергей Кугубаев, 83 метрға осоп, иң яҡшы күрһәткескә иреште. Ул 195,4 очко менән чемпион титулын яуланы. Икенсе урынды 141-се һөнәрселек-техник училище уҡыусыһы Зимфир Әхмәҙишин алды. Зимфир шулай уҡ юниорҙар араһында яҡшы сығыш яһаны һәм беренселеккә сыҡты. Һөнәрселек-техник училищеһы уҡыусыһы Александр Трудяков икенсе, БДПИ студенты Сергей Лушников өсөнсө урынды бүлештеләр.

## СПОРТ

М. ИЛЬИН.
Өфө.

* * *

**«Салауат Юлаев» (Өфө) — Урицкий исемендәге спорт клубы (Ҡазан) — 3:2, 2:4.**

Юғары һәм беренсе лига командалары көсөү турнирының тәүге яртыһын үтте. Һуңғы турҙа Өфөлә Спорт һарайында «Салауат Юлаев» командаһы үҙенең күптәнге дәғүәсеһе — Ҡазан командаһы егеттәре менән осрашты. Уйынды ҡарарға килгән 8 меңгә яҡын көйәрмән уйындан бик ҡәнәғәт ҡалды. Юлаевсы С. Земченко, В. Хаев һәм В. Сафин, булған мөмкинлектәрҙе оҫта файҙаланып, иҫәпте өскә еткерҙеләр. Өфө командаһы 3:2 менән еңде.

Икенсе осрашыуҙы ла Өфө егеттәре яҡшы башлап ебәрҙе. Күп тә үтмәне, ҡунаҡтарҙың ҡапҡаһына Р. Ғимаев шайба үткәрҙе, ләкин Урицкий исемендәге спорт клубы командаһы уйынды үҙ яғына ауҙара алды. Өсөнсө егерме минутлыҡта юлаевсы Ю. Никонов иҫәпте тигеҙләһә лә Татарстан егеттәре еңеүҙе һаҡлап ҡала алдылар.

18 уйындан һуң 17 очко йыйып, «Салауат Юлаев» командаһы алтынсы урында бара.

Н. БАЙРАСОВ.

* * *

Күмертау ҡалаһының «Шахтер» стадионында Урал зонаһы ҡалалары мотоуҙышсыларының команда беренселегенә ярышы булып үтте. Унда Новотроицк, Медногорск, Өфө, Глазов, Күмертау, Ырымбур, Түбәнге Тагил ҡалаларынан килгән ун биш команда көс һынашты.

Ике көн барған уҙышта Күмертау егеттәре (дүрт спортсы) оҫта сығыш яһап, беренселекте яуланы. Икенсе урында Медногорск, өсөнсө призды — Өфө командаһы алды.

Шәхси уҙышыуҙа Күмертау егете СССР-ҙың спорт мастеры Наил Ғәлиәкбәров берәүгә лә ал бирмәне. Уның иптәштәре спорт мастерлығына кандидаттар Олег Кораблев һәм Сергей Казаковтар ҙа һынатманы.

Ярыштан һуң лотерея уйнатылды. Унда төҫлө телевизор, автомашина, аккумулятор кеүек ҡиммәтле әйберҙәр бар ине.

М. СОЛТАНОВ.
Күмертау.

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П03313. Заказ № 363.